# ZINDUKO

Sheila A. Ryanga

Mchezo wa kuigiza katika vitendo 2 na maonyesho 8

## NEW DRAMA FROM AFRICA 13

1. *Kinjeketile* (Swahili) by Ebrahim Hussein
2. *Mashetani* (Swahili) by Ebrahim Hussein
3. *Uasi* (Swahili) By Jay Kitsao
4. *Arusi* (Swahili) by Ebrahim Hussein
5. *The Burdens* (English) by John Ruganda
6. *Mizigo* (Swahili) by John Ruganda
7. *Bibi Arusi* (Swahili) by Jay Kitsao
8. *Malimwengu Ulimwenguni* (Swahili) by Jay Kitsao
9. *Buriani* (Swahili) by A. S. Yahya and David Mulwa
10. *Zabibu Chungu* (Swahili) by Boukheit Amana
11. *Daraja* (Swahili) by David Mulwa
12. *Otongolia* (English) by Alakie-Akinyi Mboya
13. *Zinduko* (Swahili) by Sheila A. Ryanga

Sheila Ali Ryanga

# Zinduko

Nairobi
OXFORD UNIVERSITY PRESS
1986

*Oxford University Press*

OXFORD GLASGOW
NEW YORK TORONTO MELBOURNE AUCKLAND
PETALING JAYA SINGAPORE HONG KONG TOKYO
DELHI BOMBAY CALCUTTA MADRAS KARACHI
NAIROBI DAR ES SALAAM CAPE TOWN

and associates in

BEIRUT BERLIN IBADAN NICOSIA

ISBN 0 19 572614 6



The Awakening
(A Swahili Play)



Published by Oxford University Press, East and Central Africa, Science House, Monrovia Street, P.O. Box 72532, Nairobi, Kenya and printed by Acme Press (K) Ltd., Mfangano Street, P.O. Box 40497, Nairobi, Kenya.

Kwa Baba na Mama

# Wahusika

| | |
|---|---|
| TOTO | Mgombea uchaguzi aliyekuwa mbunge kwa muda mrefu |
| FAIDA | Mgombea uchaguzi mpya. Bado hajajiendeleza kiuchumi |
| FANI | Mke wake Toto |
| BIFAIDA | Mke wake Faida |
| MISSA<br>MAKI | Watoto wa Toto |
| MTOTO I<br>MTOTO II | Watoto wa Faida |
| BEKONE | Baba yake Faida |
| MAMA<br>MZEE II | Wazazi wake Toto |
| BIZAWADI | Jirani yake mama |
| MZEE I | Mzee wa mji (lalo) |
| ZAMKONO<br>PUNJA<br>GUNDA | Wafuasi wa Toto |
| KIJANA I<br>KIJANA II | Wafuasi wa Faida |
| BOSI<br>CHILEO<br>MBEGA | Marafiki na wasaidizi wa Faida |
| BIMOSE<br>BICHOME<br>BIMISI | Majirani wa Bifaida mjini |
| KINGO | Mkuu wa Wilaya |

**NG'OE** Chifu

**ASKARI I**

**ASKARI II**

**WAFUASI WA TOTO**

**WAFUASI WA FAIDA**

# Zinduko

## TENDO LA KWANZA

### *Onyesho la Kwanza*

*Usiku. Nyumbani mwa faida. Mapambo sebuleni ni ya kadiri. Ukutani pameangikwa picha kubwa ya Faida yenye maelezo ya kampeni. Pazia ifungukapo kundi dogo la wanawake laonekana likiongea.*

BIMOSE: Yametuchokesha hayo yote wanayotuambia.
Tusiyaseme kwa nini?
Kila siku mchango, kila mwaka mchango.
Fahamu zetu hebu nazitue, zitufunze kidogo.
Ni lini tutakapopora mavuno ya juhudi zetu?
Michango ya shule haiishi kila kuchapo, na shule zinazofanyiwa michango hiyo hazionekani kamwe kuendelea kwa upande wa majengo, licha ya maktaba bora.
Wala sioni kuajiriwa kwa waalimu wenye kupenda kuendeleza ama wafurahiao maendeleo ya wenzao.

BICHOME: Watuambia nini tusichokijua mwana wee?
Ni matendo na juhudi zisizofahamika.
(*Asemapo yafuatayo anaiga kwa vitendo*)
Utawaona wenyewe wakizungusha vijikapu.
Haya la macho hawana wanapokuambia, 'mama lete mchango wako'.

Utalalamika vyakutosha, eti huna senti, lakini usikizwe na nani?
Wataendelea kukugandama kama lami mfano wa mnato.
'Mama lete mchango wako hata kama ni shilingi tano.'
Wanasema kama ambaye shilingi tano ni rahisi kuzifinyanga.

BIFAIDA: Fauka ya hayo, wengine huwaingilia wale maskini hohehahe, vizee vya kale visivyojitambua wala kuwa na uwezo wa kukidhia mahitaji yao.
Hao nao hulalamika na kusema, 'Akina baba, tuacheni hatujiwezi. Sisi tuwazee.
'Sisi tu babu zenu.'
(*Wanawake wanabana vile walivyo. Taa zawanga'azia wazee watatu na Gunda upande wa kulia mbele ya jukwaa. Gunda ameshikilia kikapu cha mchango*)

GUNDA. Haya sasa ni zamu yenu wazee.
Vikapu hivi vinataka matoleo ya kuchangia harambee itakayofanywa siku chache zijazo.
Mwito wa mkutano huu umechacha nasi tunataka akiba yenu.

MZEE II: (*Anajiangalia na kuangalia mavazi ya wenzake*)
Hali hii tuliyo tutatoa akiba gani ambayo haijasafiri tumboni?

BEKONE: Ehn! Bwana mdogo.
Waendee wanaostahili kuendewa sio sisi vikongwe tunaotegemea wengine.
Yetu yalituishia zamani.

GUNDA: La! La! La! La!
Hayo yaacheni mbali.

Wala sina haja ya sisi, yaani, mimi na nyinyi tukoseane heshima.
Nipeni ninachotaka basi.
Mchango huu sio wangu, eti nitajitajirisha.
Ni mchango uliopangwa na mjumbe wetu mheshimiwa Bwana Toto.
Yeye alisema nasi tunatii na maagizo ni kupata mchango kutokana na kila mtu.

MZEE II: Ha! Ha! Ha! Ha! Ha!
Kumbe ni Toto ndiye mwenye maagizo hayo?
Basi mimi ni baba yake huyo Mheshimiwa Toto.
Kwa ufahamu wangu katika maongezi yetu, Toto daima anakataa kunyanyaswa kwa wazee kama sisi.
Maagizo utamkayo sasa ni mageni.
Sasa bwana mdogo tuachilie mbali.

GUNDA: (*Kwa hasira*)
Wewe mzee ndiwe usiyefahamu.
Eti wewe ni baba yake Mheshimiwa Bwana Toto?

(*Anamtazama Mzee II kirefu.*)

Mmh! Ajabu zako hizo hazikubaliki.
Huelekei hata kidogo isipokuwa kuleta mzaha ule wa kizee.
Hata hivyo naiwe wewe ni baba yake kweli mzazi, je, ipo sheria ya kukufanya mashuhuri zaidi ya wengine, ili usitoe mchango wako wa harambee?

(*Kimya. Bekone na Mzee II wanaangaliana kwa wasiwasi. Ghafla Gunda anaangua kicheko. Wazee wote wawili wanashituka. Gunda anaendelea kucheka kwa muda*)

BEKONE: Bwana mdogo wayafanya mengi . . .

GUNDA: Sitaki majadiliano au mtalala ndani leo.
Maisha yenu yalikuwa matamu, hamuonyeshi kama mnakufahamu vile kulivyo kule.

MZEE II: Si . . . si . . . sikiliza . . .

GUNDA: Ee! Ee! Ee! Heee!
Nyinyi chezeeni serikali tu bila kuzijua mbinu zake.
Mwafanya kuisikia ikitajwa tu . . . serikali.

BEKONE: Serikali siyo mbaya ni nyinyi makachero ndio wenye uchochezi na kasoro.

GUNDA: Kasoro na uchochezi?
Tumechochea nini au watu gani?
Wasema tuna kasoro, kasoro gani?

( *Sura yageuka kwa chuki* )

Leteni pesa zenu mara moja au nitachukua kile nitakachokiwekea viganja vyangu.
Haraka! Haraka!
Eti uchochezi na kasoro.

( *Wazee wanaangaliana kwa uoga na hali ya kuduwaa* )

Nasema mfanye haraka.
Mnasimama hapo mkifanya nini?
Babangu pia ni mzee.
Mbona yeye anatoa haki yake?

MZEE II: Basi ngoja tu . . . tu . . .

GUNDA: Haraka nasema!
Ningoje maagano yapi tena?
Mnanichelewesha. Wenzangu mradi wamefika mbali.

(*Wazee bado wazubaa wakiangaliana*)

Ee! Ee! Ee!
Kumbe hamnijui?

(*Anawasogelea wazee na wanahepa. Gunda anatapia na kuwahi kuchukua viti vyao walivyokuwa wamebeba kwa nguvu*)

BEKONE: Ewe mtoto wa jana!
Wewe ndiwe wa kuja kututenda haya sisi akina babu zako?

(*Wote wanabana vile walivyo. Wanawake wanazinduka na kuendelea na mazungumzo yao*)

BIMISI: Ehn! Bifaida na Bichome tuelezeni. Huko sehemu za kwenu vikongwe walalamikapo husamehewa kutotoa michango?

BICHOME: Wapi bibi mwenzangu?
Sijapata kusikia kamwe nafuu hiyo.
Vikongwe huchukuliwa mbio mbio bila kudiriki.

(*Wanawake wanabana tena. Taa yawang'azia Bekone, Mzee II, na Mzee I. Mahali ni palepale pa mwanzo. Gunda na Punja wanaingia*)

PUNJA: Mumeongea mengi tangu kitambo.
Sikizeni tafadhali, kama hamna pesa leteni kuku, mbuzi, ng'ombe ama mavuno yanadiwe.

GUNDA: Msimamo ni ule ule.
Mkikataa kutoa kwa hiari yenu wenyewe, makachero watatumwa waje wachukue kila watakachopata majumbani mwenu.
Hilo mlijue vizuri.

MZEE I: Tupeni muda wa kufikiria.

Sikizeni! Mimi ni Mzee wa lalo.
Ni mimi kiongozi wa maendeleo ya lokesheni hii.
Cheo changu chafuatana na kile cha chifu.
Mimi ni mwanachini wa chifu.

PUNJA: Mzee wa lalo na lokesheni?
Yasikizeni yasemwayo, eti ni mkuu wa lokesheni.
Watu wanatafuta mchango na wewe unataja habari za kuwa mwanachini wa chifu sijui.
Chifu anajulikana wapi?
Haya ni mambo ya wabunge na ya serikali, siyo ya lokesheni mzee.

(*Sura yageuka kwa chuki*)

Mara moja fanyeni.
Kama hamtaki kutoa basi haya twendeni mmoja mmoja.
Ongozeni njia huko mara moja.
Kama hamtaki kubandua fedha zenu mlizoziachia kutu mikebeni ndani ya ardhi, basi mtalipa kwa rasilimali zenu.

(*Wazee waongozwa mbio wakihofu huku wanalalamika*)

GUNDA: Hizi shule zichangiwazo ni za kila mtu na wajukuu wenu watahudhuria na kujipatia kisomo hapo.

PUNJA: Mfanye haraka wazee, acha kulialia.

(*Wanatoka. Wanawake wanazinduka*)

BIFAIDA: Maskini! Mateso gani yale nayo?
Lakini sisi tunataka kufahamishwa jambo moja muhimu.
Wala hatukatai kutoa michango tuonapo faida ikiandama.

Mshangao ndio huu.

WOTE: Tueleze bibi.

BIFAIDA: Shule nyingi katika mitaa yetu huko mashambani majengo yake ni hafifu sana.
Kunyeshapo mvua madarasa yake hayasomeki.
Jua linapowaka linapenya darasani na kumwirika wanafunzi na kuwatatiza wanaposoma na kuandika.
Madarasa hayo yameendelea hivyo kati ya ahadi na michango yote hii.
Daima dawamu hali hiyo si ya heri wala shari.
Twakaa tukingoja tu.

BIMISI: Twakaa tukingoja na tulingojalo hatulijui.
Usemapo wanikumbusha baadhi ya nyumba zetu za vijijini, ambamo ukilala, usiku kucha wahesabu nyota na kuangalia mwezi ukining'inia kwenye paa la nyumba.

(*Kicheko kote*)

BIFAIDA: Nauliza juu ya hii michango inayopangwa na wabunge kama wasemavyo, nielezeni kinagaubaga.
Fedha zote zikusanywazo hufanyiwa kazi gani?
Ama hupelekwa wapi na wadhamini wetu baada ya harakati hizi zote?

BIMOSE: Watuuliza sisi tena?
Hayo ni ya kuulizwa hawa wawakilishi wetu na wafuasi wao.

BIMISI: Jamani mambo haya yanatupita kimo.
Kwa hakika yanazidisha joto.

BIMOSE: Joto?

Ama kweli joto litavunja chupa.
Serikali ni nani? Siyo sisi mtuonao hapa?
Lakini kuliwa zewe hatutaki.
Na watulao twawaona humu mwetu na kuishi nao kila siku.
Utamuona mtoto juzi ameanza kazi na baada ya siku tatu nne hivi wasikia amepandishwa cheo na amejinunulia gari dogo, lake binafsi.
Ukiuliza wasimuliwa kuwa huyo ni kansela au kamishena.
Ehn! Hizo pesa wazipata wapi ghafla hiyo?

BIFAIDA: Tena kesho warudiwa tena.
'Changeni! Changeni! Changeni!
Shule yetu waalimu hawana mishahara!'

BIMISI: Lau wakati wa kura hawachoki kuita.
'Nichagueni, nitaongoza maendeleo ya sehemu yetu.'
Maendeleo hayo yako wapi hadi leo?
Macho yamekuwa mekundu kwa kutazamia.
Tumebaki kumwagiwa vumbi na maji machafu barabarani.
(*Kituo*)
Mapya haya nawaletea basi.

WOTE: Haya lete.

(*Wote wanasogeleana kinyamavu*)

BIMISI: Juzi nilisikia watu wakiongea pale Kigurunang'a kwamba yule kansela Bwana Kato roho haimtui.
Ana wasiwasi mwingi yasemekana.

WOTE: Wasiwasi wa nini?

BIMISI: Ana hofu mwenzenu.

Ni harakati za Bwana Toto ndizo zilizomsaidia kupata cheo kile.
Tangu hapo kansela Kato amefanya mambo mengi.
Watu walipomfuata mashauri yeye hakushituka wala kusikia.
Afisini kwake kuingia ni vigumu na upatapo mwanya mradi akuambie uzungumze na mwanachini wake.

BIMOSE: Naam! Hana nafasi na ajua kuwa msingi wake ulikitwa na mheshimiwa.
Mimi na wewe anafahamu hatuwezi kufanya chochote.

BIMISI: Haswa!
Je, wasiwasi wake sasa utamuachaje katika kitisho cha uwezekano wa Mheshimiwa Toto kutuliwa mzigo wa ubunge?

BICHOME: Si wa kuhurumiwa huyo.
Atavuna alichopanda.
Hakujua kwamba siku moja yatamfika?
Werevu una mwisho.

BIFAIDA: Amejaribu uwezo wake wote lakini ni mfuko wake tu ndio utobokao.
Wasiwasi wake ndio mwanzo unazidi.
Hongo yaumiza watu na wengi wanaanza kutambua.
Watu wameanza kutambua ya kwamba wanahongwa njugu na wahongi wanavuna dhahabu.
Ni nani atakayeyaweza hayo?
Mkondo mpya yamkini wahitajika, mahali papya, mawazo mapya, hisia mpya . . .

BIMOSE: Ndiyo sababu tumekutana hapa leo.

Kipya kinyemi walisema Waswahili.
Lakini ni bora hicho kuliko hao watuonao vipofu na viziwi taabani.
La! Twahitaji maji masafi na afya mpya.

WOTE: Afya mpya!
Maji masafi!

BIMOSE: Mkondo mpya!

WOTE: Mkondo mpya!
Maji masafi!

BIFAIDA: Yasemeni kwa upole na mjue, Faida ana dosari kubwa moja.
Yeye ni mtupu hana hili wala lile.

BICHOME: Yote tumeyazingatia.
Utupu ama utajiri kwetu ni mamoja.
Mwaka huu tutayashuhudia sote.
Dhana hizi mbili zitaingia vitani nasi tutashangilia.
Jukumu letu ni kufahamu sababu zetu za kufanya haya tunayofanya.
Toto amekula zake za kutosha na kitambi chake chathibitisha.

(*Wote wanacheka na kupiga vifijo*)

BIMOSE: Sasa ni wakati wa mwakilishi mwingine kujaribiwa.
Tutamuacha aendelee yeye kila mwaka kwa nini?
Muacheni mwingine naye aende akayaone.

BICHOME: Faida ana moyo wa kiutu na ni mtetea maslahi ya watu wa aina yake.
Ni lipi tena tunalolitaka?
Tutieni shime tumsaidie mwenzetu Bifaida.

BIMOSE: Nguvu za wanawake juu!

WOTE: **Juu! Juu tena!**

BIMOSE: **Wanawake hoyaaa!**

WOTE: **Hoyaaa!**

**(*Vigelegele*)**

BIMOSE: **Basi natuyaache hapo.**
**Natukariri tuliyoyajadili kila tuendapo hadi mwisho wake tuuone.**
**Mwaka huu ni mwaka wa vitendo.**

WOTE: **Mwaka wa vitendo!**

**(*Vigelegele*)**

BICHOME: **Umesema kweli, Bimose.**
**Huu siyo mwaka wa kukaa tu na kusikiliza maneno matupu.**
**Dada zangu, ikiwa sisi ni tujitokeze tujulikane . . .**

WOTE: **Eheeee!**

BICHOME: **Ni njia gani itakayotutoa nje ya uzio wetu?**

WOTE: **Faida!**
**Faida mwenzetu!**
**Faida mwakilishi wetu!**
**Faida mwenye hekima, mtu asiye chake!**

BICHOME: **Nguvu zetu kwa nani wenzangu?**

WOTE: **Kwa Faida sote!**

BIFAIDA: **Hatutaki vya bure!**

WOTE: **Vya bure hatuvitaki!**

BIFAIDA: **Tuelewane kabla hatujaachana.**
**Sisi sote hapa hali yetu ni moja.**
**Tafakarini sana.**
**Je, tunapopata fursa ya kufaidi zawadi za wenye**

navyo na marupurupu ya hongo, hii ni njia ngumu?
Cha bure ndugu hakikataliki kwa urahisi.
Mimi mwenyezi nawauliza ninyi wenzangu.
Je, mkikumbana na mitego hiyo mtachukua hatua gani?

WOTE: Tutasimama imara.

BIFAIDA: Je, tutakaa tukiangalia kwa macho na kunusa kwa pua bila midomo kuonja vyombo vinavyomwagwamwagwa kote?

BIMOSE: Natusiwe wajinga.
Tutakuwa hatukumtuma mumwagaji.
Na kula siko kutekwa nyara.
Tunapowahi natujimwagie wimawima.
Natuvibugie kimya kimya bila kusema mengi.

BICHOME: Aaa! Umeşema Bimose.

BIMISI: Jambo moja limebaki.
Natujitazame kati yetu sisi tulio hapa.
Anayeona aibu kumpigania mtu kama Faida ajitokeze sasa.
Na aseme kwani hatutaki watu wa kigeugeu.
(*Kimya*)

BICHOME: Kama yupo kinyonga mfuata mazingira na ajitokeze, tumpe nafasi ya kujiondoa.

WOTE: Kinyonga?
Siyo sisi.

BIFAIDA: Vya bure leo twavipata lakini ni hivi leo tu.
Kesho mtu akupita vupu na gari lake alilolipata kwa ajili ya kura zetu.

BIMISI: Nina wazo moja.

Natuchukue juma moja tujitayarishe.
Sisi kama wakurugenzi wakuu wa shughuli za nyumbani yatupasa kuziacha katika hali njema.

BIFAIDA: Ke! Watueleza hayo?
Twayasimulia nasi eti.

WOTE: Tumeyazoea.
Pengine mengine mapya.

( *Vicheko kote* )

BICHOME: Nasi pia twataka tuchovye vidole vyetu asalini.

BIMOSE: Wanawake hekoooo!

WOTE: Hekoooo!

BIMOSE: Tumeafikiana au bado?

WOTE: Tumeafikiana.
Faida! Faida!
Faida mwenye busara!

( *Vigelegele na vicheko wakitipwirika kwa furaha huku wanatoka. Wanatumia mlango wa kulia na wa kushoto. Bifaida anarudi baada ya muda kidogo akionyesha uchovu bali mwenye uso wa tabasamu* )

BIFAIDA: Angaa nami nimepata wasaidizi.
Kila kiumbe, hata maskini, kumbe hujaaliwa marafiki halisi wanaompenda.
Kuishi na watu vyema pia ni vizuri.
Huu hakika ndio mwaka wa miaka.
Yatakayotokea hatuyajui bado, isipokuwa dalili za mvua ni mawingu.
Ni dalili dhaifu zisizoaminika, bali nuru naiona ikipenya polepole.

(*Anajikokota kupangapanga vitu sebuleni. Halafu anageuka ukutani penye picha kubwa ya Faida ya kampeni. Anaiangalia picha hiyo kwa muda na baadaye kusema nayo*)

Mzazi mwenzangu, kazi hii siyo rahisi hata chembe.
Milima, mabonde, majangwa na kila hali ya kutisha yatushangilia sisi tulipo.
Walakini Mungu aridhipo pengine tutashangilia.

(*Anaendelea kuiangalia kimya kimya. Taa zazima polepole. Giza. Zinapowaka tena sebuleni hapana mtu. Watoto wawili wanaingia wakirukaruka wameshikana mikono. Wanaimba huku wakionyesha vitendo vya wimbo huo*)

WATOTO: Moja na umoja na umoja wee.
Pili na upili na upili wee.
Tatu Muhamadi mtoto wa watu.
Nne ni kofia ya terebushe.
Tano ni uzi na sindano.
Sita ni habari siku ya vita.
Sabaa halahala kina baba.
Nane duniani tupendane.
Tisiya kufa na hupendi.
Kumi hoo nkaribwaga zumo.

(*Wanapita na kusongea kando ya jukwaa. Wanaendelea kuimba na kucheza kwa tabasamu*)

Moja na umoja na umoja wee.
Pili na upili na upili wee.
Tatu Muhamadi mtoto wa watu.
Nne ni kofia ya terebushe . . .

(*Hali wanaimba Bekone anaingia na kuwaangalia watoto kwa furaha vile wanavyocheza. Kabla wimbo kuisha anasema . . .*)

BEKONE: Mwajisikiaje wajukuu wangu?
Mwaimba na kucheza vema, sijui nitawapa tuzo gani?
Mnafurahika sana, ehn?

(*Watoto wanachekacheka kwa sauti*)

Utoto ni wenu bado.
Ukumbi mumeufanya moro wa michezo.
Wimbo huo mlifundishwa na nani?
Unaburudisha sana.

WATOTO: Tulifunzwa shule.

BEKONE: Mumecheza vyema, nami nitawatuza kwa kuwaambia siri yangu moja.
Hebu karibieni.
Siri yangu sitaki ijulikane na mwingine isipokuwa nyinyi na mimi tu.

(*Watoto wanamkimbilia. Bekone anawazungushia mikono na kuelekea kwenye viti*)

Mumekuwa vigoli wakutosha.
Hivi karibuni nitakunywa chai yenu, sivyo bibi zangu?

(*Watoto wanacheka kwa haya*)

MTOTO I: Utatuambia siri gani?

(*Kituo*)

Babu tutolee hadithi leo.
Tunataka zile za Nyanje na Matsezi.

MTOTO II: Ndiyo babu, tunataka zile ngano zenye nyimbo. Tuendapo shuleni kesho tutawasimulia wenzetu.

MTOTO I: Mimi babu nataka ile ya Matsezi, vile alivyofukiwa shimoni kwa ajili ya wivu wa mamake wa kambo.

MTOTO II: Maskini mtoto wa watu Matsezi.

( *Watoto wanaposema wanapokezana haraka sana* )

BEKONE: Polepole viboma vyangu.
Semeni mmoja mmoja ili tusikizane.
Mwakomaa haraka zaidi ya umri wenu.
Watoto wa siku hizi!

(*Anamketisha Mtoto II mapajani pake. Mtoto I anamzungushia mkono wa kulia*)

Sikilizeni kwa makini.

WATOTO: Naam!

BEKONE: Kabla sijawatolea hadithi nifumbulieni fumbo langu moja nitakalowafumbia.
Siku hizi hakuna cha bure.
Maagano ni nipe nami . . .

WATOTO: Nami nikupe.

( *Watoto wanacheka*)

BEKONE: Mwafahamu sana.

WATOTO: Tufumbie basi.

MTOTO I: Lakini babu . . .

MTOTO II: Usitufumbie fumbo gumu.
Hatutaki kuonekana wajinga.
Je, fumbo lako ni zuri?

BEKONE: **Aibu kwenu?**
**Hata kidogo, haiwezekani nyinyi kuonekana wajinga.**
**Vichwa vyenu vimepevuka na kujaa tele akili tupu.**

**(*Wanacheka*)**

**Tegeni masikio yenu tayari.**

WATOTO: **Babu endelea na usimulizi wako.**

BEKONE: **Sikilizeni kwa makini.**

WATOTO: **Endelea babu tuko nawe.**

BEKONE: **Wala msisinzie.**
**'Nikiwanacho napata nitakacho, bali kama nitakacho kinahusu idhini ya mtu mwingine atakaye nilichonacho, mimi kupata nitakacho hata nikiwa nacho si thibitisho.'**
**Maana ya fumbo hili ni nini?**
**Fumbueni kama muwafumbuzi.**

MTOTO I: **Mimi najua. Maana yake ni raha.**

BEKONE: **Nimekwisha kuwaambia, maagano ni nipe nikupe.**
**La! Jaribu tena.**

MTOTO II: **Mimi nimefahamu.**
**Jibu ni kisomo. Mtu anapohitimu . . . ee . . . ee . . . hupata kazi na pesa nyingi.**

BEKONE: **Lo! Uko karibu. Jaribu tena.**
**(*Watoto wanamsukasuka Bekone*)**

WATOTO: **Babu tusimulie hadithi.**

BEKONE: **Ngojeni kwanza.**
**Muwerevu. Hebu malizeni msemo huu!**
**Fumbo mfumbie . . .**

WATOTO: Mjinga.

BEKONE: Na mwerevu hu . . .

WATOTO: Hung'amua.

BEKONE: Huo ni ukweli mtupu wajukuu wangu.

MTOTO I: Babu sisi sio watu wajinga.

BEKONE: La, hasha!
Viboma vyangu sio wajinga.
Sasa nitaitandua siri niliyowapa, ili niwaeleze kiini cha fumbo langu.

(*Mlango unagongwa kutoka nje*)

Nendeni mkafungue mlango.

(*Watoto wote wawili waelekea mbio mlangoni na kung'ang'ania kuufungua. Bekone anasimama na kunyoosha mavazi yake. Mlango ufungukapo, Faida, Bosi, Mbega na Chileo wanaingia. Bosi pekee amevaa suti na tai. Bosi na Faida wamebeba visanduku vya kazi*)

FAIDA: Karibieni pangu ndipo penu mabwana.

BEKONE: Karibuni nyumbani wanangu, hapa ni penu nyumbani halisi.
Poleni kwa kazi yenu ngumu.

(*Faida na wenzake wanakaa*)

FAIDA: (*Kwa watoto*)

Hamjalala wazee, usiku umekuwa mwingi kwenu?

BEKONE: Tulikuwa tukihadithiana.

FAIDA: Mama yenu yuko wapi?

WATOTO: Yuko ndani. Tumuite?

BIFAIDA: *(Anaingia. Anaonyesha uchangamfu)*

Sikujua utakuja na wageni leo na masaa ya usiku hivi.

FAIDA: Majira kama haya wageni hawataisha kuingia humu.

Kadri waingiavyo ndivyo nguvu zetu zinapozidi.

Wageni wengi watu husema ni baraka.

BIFAIDA: Bosi, Mbega nawe Chileo karibieni.

*(Anatoka. Watoto wanakaa na babu yao)*

BEKONE: Ni furaha yangu kuwaona mkishirikiana katika shughuli hii.

Sisi wazee twawaangalia nyinyi vijana.

Tunawasikiliza nyinyi werevu wenzetu mtakavyo-tuambia.

Mmefika wapi na mipango yenu?

MBEGA: Siasa haina mchezo, Mzee.

Ujana na uzee kwenye siasa ni hali moja.

Busara na hekima ndiyo maneno ya msingi.

*(Bifaida anarudi na vinywaji. Anawapa wote isipo-kuwa watoto)*

CHILEO: Kweli kabisa.

Shughuli ya siasa inataka maarifa na hekima, au sivyo, mtu atajikuta mahali taabani.

BIFAIDA: Sisi wanawake tunajaribu uwezo wetu kila tukuta-napo na wenzetu visimani, madukani, sokoni na mahali popote pa mapumziko.

Twahitaji kuendeleza kampeni yetu.

Bali ngalawa yetu yahitaji makasia ya ziada kwani

tunasafiri kinyume cha upepo na mawimbi ya bahari.

CHILEO: Hayo ni sawa Bifaida.
Bali usiyajali wala yasikutishe mawimbi hayo.
Ubora kazi ifanyike na hasa ifanyike vitongojini.
Huko ndiko kwenye nguvu.
Unapoathiri mtu mwenye athari, yamkini utakuwa umejipatia masikani yako maalumu.
Hata tufani kukung'oa si rahisi.

BIFAIDA: Nimekwisha fanya mipango na mabibi wenzangu.
Wote wamejitolea kikamilifu kuandamana nami kwenda vitongojini kufanya kampeni huko.

BEKONE: Mola ashukuriwe kwa mpango huo muafaka.

( *Wanainua mikono juu* )

WOTE: Naiwe hivyo.

BEKONE: ( *Amesimama* )
Asante Mulunguzi usiyeshindwa.
Ewe kiumbe cha pekee usiyeshindwa wala kuruhusu kudidimia kwa viumbe vyako ulivyoviumba, utusikie.

WOTE: Naiwe hivyo daima.

BOSI: Heko Bifaida.
Mipango yako yafaa sana.

FAIDA: Nashukuru.
Umenitia imani mke wangu kwa bidii unayofanya.
Nafurahiwa mno wewe kuwa mke wangu.

( *Kicheko wote* )

Wakati umewadia.

Baba, nawe mke wangu, tupatieni nafasi ya faragha.

BIFAIDA: Natumaini kuwaona tena hivi karibuni.

(*Kwa watoto*)

Twendeni mkalale, mmechelewa zaidi leo.

BEKONE: Nami pia nitawaacheni.

(*Kimya*)

Jamani siku zimebadilika wala hazingoji mtu.
Yalionekana wapi mambo kama haya enzi zetu?
Vijana sasa ndio wanaofanya mashauri, nasi wazee tunanyamazishwa kama wanawake tasa!
Mmh! Nawaombea mjaaliwe na mipango yenu wanangu.
Nami niko nanyi.

WOTE: Inshallah!

(*Bekone, Bifaida na watoto wanatoka. Bosi anafungua kisanduku chake na kuchakurachakura makaratasi. Anatoa moja na kuliangalia kwa muda. Baadaye analegeza tai yake na kuanza kuongea*)

BOSI: Kila kitu kimetayarishwa.
Mipango yote imekwisha kukamilika.
Hasara yetu kubwa itakuwa siku ile ya kupiga kura.
Tunahitaji shilingi elfu kumi na tano na magari matatu ambayo yatatumika kwa kufanya ziara katika vituo mbalimbali vya kura.

FAIDA: Hali yangu mwaijua ni dhaifu.
Isipokuwa kwa nidhamu na jitihada zangu za ku-

taka kuwatumikia watu kwa njia ya haki, sina kinga yoyote.

BOSI: Tuko sote. Huko peke yako.
Utuonavyo hapa sote tuna fikra moja.
Sote tu kundi moja.
Niwajibu wa kila mmoja wetu kuona kwamba wewe umepata kiti cha ubunge tunachokipigania.

CHILEO: Nia yetu ni kupata muwakilishi bora bungeni.
Pesa ama bila pesa, tutagombea nafasi hiyo.
Twendeni huko mashambani katika kila kitongoji, tukaishi na kushirikiana na watu na kuzoeana nao.

FAIDA: Ndugu zangu natusilijadili jambo hili kama watu watembeao ndotoni.
Ni wazi, wala si siri humu nchini, jinsi watu walivyotawaliwa na kuathiriwa na fikra za pesa.
Unapotafuta shule kwa mtoto mjini unaambiwa kwamba nafasi hakuna zimejaa.
Mwenzako ajapo baadaye na donge, nafasi yapatikana hapo hapo.
Jamani! Huku si kuchuja na kupambanua akina yahe na mabwanyenye?
Midomo ya watu hufungika mikono ijazwapo hela.

(*Anasimama na kupiga hatua sebuleni kwa mawazo*)

Hata wenye akili timamu.
Wazalendo wapigania haki.
Hao pia wanapoona shibe akili huwaruka.

BOSI: Uliyoyasema yako mbele yetu kila dakika bali mpigania haki ni tofauti na mpigania nafsi.

Sisi tunapigania ukweli.
Tupatapo au tukosapo letu litakuwa ni kuwaelekeza watu wetu katika njia iliyo bora.
Ama nyinyi mwasemaje?

CHILEO: Ni hoja elekevu hizo.
Sisi jukumu letu ni kutafuta na kuwaelekeza wazalendo katika njia nzuri kama ipasavyo.
Majira yaendelea kugeuka.
Yaonekana watu wamechoka kuchezwa shere kwa ahadi za uongo.
Hii ni nafasi yetu ya kutoa ahadi zilizoimarika na zitakazojidhihirisha baadaye.

FAIDA: Hewala! Hayo ni mawaidha mema.

MBEGA: Ni muhimu kuwaeleza watu kwamba magendo na hongo havina garantii ya uongozi bora.
Ni mara ngapi haya yametukia na hakukuwa na maendeleo yoyote?
Mtu anapohonga kwa kujitafutia madaraka kwa hakika ina maana ya kuwa hana imani na uongozi wake, wala katika uhusiano wake na wenzake.
Huko ni kupenda nafsi bila kutarajia wale wanaowakilishwa.

BOSI: Yamkini tukianza mapema na kupenya papenyekapo, kuwaelimisha watu juu ya nia yetu kabla hao matajiri kuwasili na magari yao, tutakuwa tumepanda mbegu.
Punde magugu yaongezekapo, kazi yetu kubwa itakuwa ni kuongeza mbolea mashinani.
Hakika mimea haitaangamia kwa nguvu za magugu.

FAIDA: Huzuni na masikitiko.
Hasara kuu mno.

Ooo! Watu wetu jinsi walivyokaliwa!
Watu hawa wataelewa lini?
Utando uliowatanda utatanduka lini?

(*Kituo. Anapiga hatua sebuleni*)

Nilipowaambia ndugu zangu na jamii nyumbani, waliniona mtu mwenye kichaa.
Walisema eti akili zimeniruka.
'Pesa utazipata wapi?'
Waliniuliza kila mahali nilipoingia.
Tutieni shime na tuvute pamoja.
Mabeberu, machotara waondolewe!

MBEGA: Vyema!
Moyo usione uzito.
Tushikilie lengo letu moja.
Nia isiyogeuka iwe ngao yetu.
Tutekeleze mipango yetu bila upungufu, na mengine tukabiliane nayo kadri yanavyokuja.

BOSI: Tusife moyo hata tupambanapo na matukano na bezo.
Madaha yana mwisho wake.
Tukumbuke kuwa mwisho wa dhiki ni faraja.

(*Bosi anaenda mwayo*)

FAIDA: Nawategemea nyinyi katika kupigana kwangu na yule jambazi anayetarajia ushindi. Yote kwa sababu eti amekalia kiti cha ubunge karibu nusu karne!

(*Wote wanacheka*)

Tuvute pamoja sote.
Ushindi kwetu!

WOTE: **Ushindi! Ushindi!**

FAIDA: **Ushindi na nini?**

WOTE: **Ushindi na maendeleo!**

CHILEO: **Usiku umekomaa.**

MBEGA: **Bora kupumzika. (*Kituo. Halafu kwa sauti kubwa*) Bosi!**

BOSI: **(*Anajikausha na kupiga suluti kama vile askari*)**

**Ndiyo afande.**

MBEGA: **Kazi yako ya kwanza ni kumsaidia Chileo kufika kwake kwa gari lako.**

BOSI: **Ndiyo afande.**

FAIDA: **Ishara nzuri hiyo.**

**(*Wote wanacheka kirefu*)**

BOSI: **Vyema natuuonyeshe ulimwengu kwamba vijana wanaweza kuongoza kwa busara.**
**Natusizubae na kukubali kupigwa butaa ya umaskini.**

CHILEO: **Hongo nje!**

WOTE: **Nje kabisa!**

FAIDA: **Na magendo je?**

WOTE: **Nayo pia nje!**

**(*Wanacheka kwa sauti. Faida anawasindikiza mlangoni. Pazia*)**

## *Onyesho la Pili*

*Pazia ifungukapo, ni nyumbani mwa Toto. Wakati ni usiku. Pana seti ya sofa na simu iliyowekwa juu ya kabati la vitabu. Upande mwingine wa kabati hiyo kuna friji. Ukutani pana picha kubwa ya Toto ya kampeni. Mezani pamepangwa vinywaji. Zamkono amejilaza juu ya sofa na bilauri lake la bia mkononi. Ni msichana wa miaka ishirini, amevaa kanzu fupi ya mtindo wa siku hizi.*

ZAMKONO: **Hizi ni raha za kampeni.**

**Ningepatapi hali ya kubarizi kwenye sofa zuri hivi?**

**Kisomo chenyewe kilinishinda, ingawa sasa senti nazipata tangu kampeni ianze kuwashinda makarani wengi wa maafisi hapa mjini.**

(*Anajaza bilauri yake. Anarudi kujilaza na kunywa polepole*)

**Si kosa langu.**
**Wala sikumlazimisha kuniandama.**
**Yeye mwenyewe ndiye aliyeyaanza.**
**Alikuja kwangu na makoti yake na hundi lake la pesa, akaniuliza taratibu kama naweza kusaidia.**

(*Anaongeza bia katika bilauri yake*)

**Nimeshuhudia kuwa bahati kweli humfuata mtu pake mlangoni.**
**Nilijizoazoa . . .**

(*Anasema huku anasimama na kuonyesha kwa vitendo*)

**Nilijiona nimemrukia na kumkumbatia.**
**Ee! Bwana Toto!**

Nilipiga goti mbele yake bila fahamu.
Naahidi kukupatia wafuasi kati ya sehemu zote ninazozifahamu.

(*Kimya. Anasimama polepole na kurudi kujilaza tena juu ya sofa*)

Aaa! Senti zangu tangu siku hiyo hazipungui wala kutoweka.
Nami nimejaribu vyote niwezavyo na wako vijana wengi niliowaathiri.

(*Kituo. Anaangalia picha ya Toto ukutani kirefu*)

Rafiki Toto, najua utakapowahi nami pia nitafaidika.

(*Simu inalia. Zamkono anashituka. Simu inaendelea kulia na anakwenda kuijibu*)

Halooo! Haloo! Ndiyo pa Bwana Toto.
Eee? Jina lako? Nzuri tu. Jina waitwa?
Alaa! Ha! Ha! Ha! Ha! Ha! Ha! Pole bwana.
Mwenye nyumba wasema? Ha! Ha! Ha! Ha! Ha! Enh!
Mkewe hana nafasi, hasubutu. . . . Acha tustarehe mpenzi.
Ametekwa bakunja barabara . . . wasema ile sinema ya saa tatu?
Ndiyo tutakwenda mpenzi. Leo sipakai hapa. . . . Nitakuja.
Oooo! Pesa ngapi wataka? . . . Shilingi mia na hamsini, ee!
Nitakuletea. Alaa! Za kujiburudisha baada ya sinema? Ha! Ha! Ha!
Acha mzaha, mchezo wa kamari huu . . . Nyamaza tuzile . . . haya basi mpenzi mengi hapo nijapo . . .

Toto?
Acha bwana ni mimi na wewe usijali. Haya kwaheri.

(*Anaweka simu kwa furaha. Anarudi juu ya sofa na kuketi kimya kwa furaha. Mlango unagongwa na Gunda na Punja wanaingia. Wote wawili wamevaa fulana zenye picha ya Toto*)

ZAMKONO: Karibuni jamani.
Yaonyesha Toto amechelewa kidogo, hivi karibuni atawasili.

(*Gunda na Punja wanajichukulia chupa ya bia kila mmoja. Wanafungua na kunywa bado wamesimama*)

PUNJA: Shida na wasiwasi wako ni wa nini?
Pombe ya bure hii, kuburudika tunaburudika, sema ni nini kinachokusumbua?
Wewe tuza moyo wako wala usifadhaike.

(*Kituo. Anakunywa kidogo*)

Ala, twakuona siku hizi umebarizi kweli kweli.

ZAMKONO: Acha porojo zako.
Maisha haya ni mafupi tu.
Tutafanyaje wengine tulichelewa kuzaliwa?
Haya yote yangekuwa yetu eti.

(*Wote wanacheka*)

GUNDA: Tegeni masikio basi niwaeleze.
Juzi mimi na Punja tulipewa shilingi elfu nne keshi.
Zote zilikuwa senti za kununulia vitu vya kampeni huko mashambani.

PUNJA: Hicho kilikuwa kisanga cha kutosha.
Tulizipokea na mikono ya kitetemeshi.
Hatujawahi kushika pesa kama hizo mikononi mwetu, wala kuzitia ndani ya mifuko yetu.

GUNDA: (*Anamkatiza Punja kwa kumpungia mkono*)

Wewe bwana nyamaza.
Ehe! Basi naendelea na maelezo yangu.
Tulipopata senti zile sisi hatukuona haja ya kupoteza mali ile yote kwa kuwalisha watu wasioshukurani.
Hivyo tulitumia elfu moja na nusu tu.
Zilizobaki . . . ee . . . zilizobaki . . .

ZAMKONO: Pasua mbarika yako tusikie.

PUNJA: Ni nani asiyejua mbinu za kampeni?
Wanasiasa lazima waliwe kwani wafikapo bungeni hupotea.
Ukimkuta mitaani siku nyingine hata hakutambui kamwe.
Maisha yake ni ya leo.
Maisha ya jana na kesho yeye hayamsumbui.

GUNDA: Kuliwa wanaliwa na wataendelea kuliwa isipokuwa hawasikii tu.

(*Wote wanacheka na kunywa*)

ZAMKONO: Vipi huko?
Naona kila mtu ametosheka na vileo.

GUNDA: Mambo bado kabisa.
Ndiyo awali hivi twawasili.
Kazi inaanza sasa.

(*Anasukasuka chupa, haina kitu. Anaisukuma kando kwa dharau*)

Aisee, hapana bia baridi hapa?
Sitaki pombe ya moto leo, nimechoka nazo.
Mwajua nyinyi . . . zile bia za moto, ehn! Kule vichochoroni katika vibaa vya raia wenzetu.

( *Wote wanacheka kirefu na kugonganisha viganja vyao vya mikono ya kulia pamoja. Zamkono anaenda kuleta bia baridi kutoka ndani ya friji* )

Naam, watu husema, ukienda Roma fanya Waroma wafanyavyo.

ZAMKONO: Ni nani asiyependa raha hata awe ni kabwela?
Kunyweni bila hofu.
Toto bila shaka ataleta makasiki mengine.
Pesa ni kitu gani kwake?

PUNJA: Pesa kweli si hoja lakini cha bure hakiliki.

GUNDA: Hivyo ndiyo kusema nini?

PUNJA: Natufanye juhudi ili Toto asitoke bungeni muhula ujao.
Ikiwezekana natusimruhusu mtu mpya kwenda huko kutuharibia kwa kutojua siasa kwake.

WOTE: Ukweli huo.

ZAMKONO: Tunaamini na tunajua kwamba pesa zitafanya miujiza yake.
Ndugu zangu acheni tustarehe.
Natuchukue nafasi ya kujiburudisha kabla ya siku kwisha.

( *Wote wanacheka na kunywa pombe. Toto anaingia na kisanduku chake mkono wa kushoto. Mkono wa kulia ameshikilia fimbo yake ya nakshi. Amevaa suti na tai, kichwani amevaa kofia ya chepeu* )

TOTO: **Samahani kuchelewa.**

WOTE: **Hureeee! (*Wanapiga makofi na shangwe*)**

ZAMKONO: **Heko kwa Toto mbunge wetu mpya!**

WOTE: **Heko! Hekoo!**
**Maisha marefu!**
**Bahati njema daima!**

TOTO: **(*Anasema kwa maringo*)**

**Hatua zenu ni ndefu sana.**
**Zinanitia tamaa kubwa na furaha moyoni.**
**Isipokuwa sijapata uhakika kuwa kiti cha ubunge bado ni changu.**
**Loo! Huko kwenu nikuona mbele zaidi.**

**(*Toto anaelekea vitini*)**

PUNJA: **Ni nani asiyepata kulisikia jina la Toto popote alipo?**
**Ni jina mashuhuri linaloheshimiwa kila tuendapo.**
**Waonaje wewe baada ya miaka hii yote uliyokaa bungeni?**
**Ni kiziwi tu ndiye asiyebahatika kulisikia vyema.**

ZAMKONO: **(*Aliyekaa karibu na Toto, anamtilia bia ndani ya bilauri*)**

**Kawaida yake mwandani sioni pingamizi kwako.**
**Moyo wangu umeridhika na kufurahi sana kwa bahati yako njema.**
**Heko mwandani kwa ushindi utakaoupata!**

TOTO: **Ahaaa!**

**(*Anakohoa kiasi*)**

**Tumo katika bahari iliyochafuka.**

Hatari nyingi zatukabili mbele yetu.
Hivi tumo katika safari ndefu.
Twendako ingawaje kuna ukungu hatukuoni vyema.
Bado twatarajia kukufika mwishowe.

(*Kimya. Toto anaonyesha wingi wa fikra. Anavuta hewa na kuitoa kwa nguvu na sauti*)

Natumaakinike. Wakati wa kuanza hoja zetu umefika.

(*Wote wanakaa. Toto anamaliza kunywa bia iliyokuwa ndani ya bilauri. Anafungua kisanduku na kuchakura ndani. Analegeza tai yake shingoni. Zamkono anaijaza bilauri ya Toto tena*)

TOTO: Natumaini kila mtu amepoa vyema.

(*Kituo*)

Nipeni ripoti zenu kuhusu mitaa mnayoifanyia kazi.
Huko mashambani wanasema nini?
Niambieni, wameyaona maendeleo niliyoyaleta kila mahali, mabomba ya maji, shule, sipitali?
Sishangai kwamba wengine ni vipofu wasioshukurani.
Hao si wapenda maendeleo bali kazi yao ni kuwakashifu wenzao.
Ila hayo natuyaache mbali ni ya mzunguko.

(*Kituo*)

Semeni mara moja, ni nani anayetajwatajwa huko mashambani?
Ni mambo gani yanayofanywa na wanasiasa wengine?

(*Kimya. Toto anawaangalia na furaha inatoweka usoni*)

Nasema nanyi au hamnisikii?
Nangoja majibu yenu.

(*Kimya. Toto anaingiwa na wasiwasi, anasimama na kuzunguka kwa fikra*)

Je, mumekatwa ndimi?
Au pengine mumekauka mate?
Je, ni kileo ndicho kilichowafanya maduwazi?
Nielewavyo taabu yenu kubwa ni kunywa pasi kikomo.
Hali hiyo nina hakika ndiyo iliyowazubaisha.

PUNJA: Siyo hivyo Bwana Toto.
Twawaza la kukuambia.

TOTO: Vipi mwawaza sasa?
Siku hizi zote mlikuwa mkifanya mambo bila nidhamu yoyote?

(*Anasema kwa kufoka akiwa bado anazunguka*)

Toeni mlicho nacho basi.
Kuna jambo lisilosemeka? Ni lipi basi?
Niambieni, mlijitia matatani na polisi?
Niliwapa pesa za kutosha sioni . . .

(*Anasimama na kuwageukia kwa ufahamu*)

Naam! Natambua fikra zenu.
Hebu zifafanueni tuzichambue.
Msiogope, mimi ni mwanamume na nimejitayarisha kupambana na pingamizi zote.
Kutokana na uchunguzi wenu ni nani anayetarajiwa kuchaguliwa?

(*Kimya. Toto arudia kuzunguka*)

Hapo hasa ndipo pagumu.
Hapo ndipo panapowashinda kutamka au sivyo?

GUNDA: Ugumu wake sio mwingi ila tu . . .

TOTO: (*Toto anasimama na kuwakaripia*)

Toeni ila yenu nje.
Semeni kama hamfanyi kazi yenu.
Ila tu . . . ila tu . . . ila tu nini?
Ila gani hiyo isiyotoka?
Mimi sitaki mchezo nanyi hata kidogo.
Tena nataka mfahamu kila mtembeapo kwamba Toto pesa kwake si hoja.
Ni wengi wanaotaka kujiunga nami.

ZAMKONO: Kimya chao hakimaanishi ubaya wowote.
Pengine . . .

TOTO: (*Kimya*)

Samahani wenzangu.
Ni uchovu ulionipotezea utulivu wangu.
Narudia samahani. Eee . . . natuendelee.

(*Anarudi na kuketi kwenye sofa*)

PUNJA: Kati yenu anayefahamika zaidi ni yule maskini Mbaruku.
Hana maskani maalumu wala namna.
Ila kwa sababu zisizojulikana, huyo ndiye anayesikika.

GUNDA: Werevu anaofanya kabwela huyo ni kupiga mguu vijijini na kuonyesha umaskini wake.
Jambo linaloshangaza zaidi ni kuwa kila aendapo akikaribishwa hula na kulala hapo hapo.

ZAMKONO: Lo! Lo! Looti!
Jamani hiki ni kisanga kipya.
Mtu anapigania ubunge na kisha mirija anayo!

TOTO: Si mirija kwa maskini kama yeye.
Mlofa huyo!
Mkorofi!
Na aje nimfunze vipengele vya kampeni kwanza.
Anajichokesha bure kwa kushindana na mimi niliyekwisha kujikita tangu zamani.

GUNDA: Maskini anajipayukia bure.
Mwacheni ni mwanzo. Tutakapojitokeza atatuchoka.

TOTO: Mjinga asiyejua afanyalo.
Daka kama lile litasema yapi?
Wakati wa hotuba ya utetezi nitamtoa chumvi, ilhali abaki bila ladha.
Mtoto wa juzi kama yule anawezaje kuchezea watu kama sisi tuliomea mizizi?
Tangu niingie bunge hakujapatikana mtu wa kunipinga.
Je, mtu huyu asiyejulikana atanishitua mimi Toto?

(*Anacheka peke yake na kukohoa*)

Katika nyanja mbili hizi, falsafa na saikolojia.
Ei! Ni ipi mwanzo?
Saikolojia na falsafa. Aaa! Mimi ndiye Toto.
Pesa huja nizitakapo, siyo kama huyo kabwela wenu mnayemsimulia.
Mchochole aso kitu.

(*Anafikiri kimya*)

Mmh! Nakumbuka.
Nielezeni yaniingie masikioni.

Ni vitu gani wanavyohitaji wazee wa mashambani ili waridhike mwao nafsini?

ZAMKONO: Tuwapatie sukari kilo moja moja, majani ya chai na sabuni.
Natusisahau kutoa fulana, zitawafurahisha wengi huko.

PUNJA: Tusisahau pombe ya wenye kupenda vya bure.
Kawaida hao ndio wenye nchi halisi.
Wazalendo wanaojua ardhi ilivyo na kupenda ukweli wa mambo utendeke.
Lazima uwape watakacho ili nao wakupe utakacho.

TOTO: Naam! Hizo zote ni pesa.
Kwa sasa ziko na zitafanya kazi.
Bali kuzifuja ovyo ovyo siyo kusudio.

GUNDA: Bila pesa mambo hayaendi.
Usihofu kitu bwana, mali utazipata kwa wingi bora ubahatike kuingia bungeni muhula ujao.

TOTO: Nataka wasaa.
Kesho natukutane mjini pale pa kawaida.
Sasa nendeni mkajipumzishe.

(*Wote isipokuwa Toto wanaelekea mlangoni. Anatia mkono katika mfuko wa koti na kutoa noti kadha za pauni*)

Njooni mchukue tikiti za kuwarudisha makwenu, hadi kesho tutakapoonana.

(*Baada ya kuchukua wakiwa wanatoka*)

WOTE: Asante, Bwana Toto, kwaheri.

TOTO: Yakuonana.

(*Gunda na Punja wanatoka. Zamkono afikapo mlangoni . . .*)

Ala, Zamkono nawe pia waenda?
Haraka ya nini la azizi?
Nyumba ni yako hii na mimi mwenyewe kakutawaza hapa.
Hofu unayohisi ni ya nini?

(*Toto anamuendea Zamkono mikono wazi. Anatembea kwa kujisukuma kwa uchovu*)

Nakusihi usubiri.
Kaa nami hapa mawazo yangu ni mengi.
Hakika sitaki kuachwa peke yangu.
Eee! Mmh! La azizi, ua la moyo wangu, nakusihi tafadhali.

(*Wanashikana mikono na Zamkono sasa ndiye anayemrairai Toto*)

ZAMKONO: Matamko yako ni mazuri lakini waonekana mchovu mno.
Pole muhibu shughuli hizi kweli ni ngumu.

(*Kituo*)

Lakini sina budi kwenda nyumbani leo.
Naomba uisikilize kauli yangu.
Pumzika ujipatie usingizi wa kutosha.
Naahidi kesho sitakuacha peke yako tena.

TOTO: Kwa hivyo tutaonana kesho?

ZAMKONO: Bila shaka.
Sitaki kuvunja ahadi niliyoiweka dakika chache zilizopita.

Eee . . . mmh . . . pia . . .
Hela zangu pia zimeniishia. Matumizi ya siku hizi ni mengi.

(*Wanaacha kushikana mikono. Toto anatoa noti ya shilingi mia moja na kumpa Zamkono*)

TOTO: Basi hadi kesho tutakapokutana, leo chukua hizi za kujisetiri.
Haya Zamkono, kwaheri ya kuonana.

ZAMKONO: Hewala, Bwana Toto.

(*Zamkono anatoka. Nyumba imechafuka. Toto anatembea huku na kule na mawazo mazito*)

TOTO: Kampeni halisi ndiyo hii imefika.
Sitaiacha nafasi hiyo nikapumbaa ovyo.
Lazima niwaonyeshe kuwa Toto anazo.

(*Kimya*)

Bali zatoka wala hazirudi na siku za kura bado ziko mbali. Mfuko umeanza kutoboka, elfu arubaini kitu gani?
Hazimalizi hata juma moja.

(*Anavua koti lake na kuliangika kitini. Anatoa tai na kuitupa juu ya sofa*)

Huyu kihongwe Mbaruku anakampeni vipi bila fedha?
Siwezi kushindwa huku naangalia.
Nitatumia mbinu zangu za tangu jadi na kuwashawishi watu wote.

(*Simu yalia. Anageuka na kuangalia kwa chuki, simu yaendelea kulia*)

Ni nani tena saa hizi?
Hapana hata dakika moja ya kuketi kimya na kupanga mipango yako vyema?

(*Anaelekea kwenye simu na kushika chombo cha kusemea*)

Ehn! Toto anayezungumza. Haloo! Nani?
Salama tu . . . pole sikukutambua dada. Naam.
Asante ya . . . msaada haraka . . . karo za shule . . . mmh!
Rebeka kidato cha pili. Mwalimu mkuu namfahamu sana. Usihofu atasoma . . . nitampitia tuyatengeneze hapo shule.
Ndiyo hakuna wasiwasi . . . sawa tu . . . haya dada kwaheri.

(*Anakiangalia chombo cha simu kwa muda mkononi mwake. Baadaye anakiweka polepole na kwenda keti kitini. Kimya. Kwa sauti ya mbali anasema . . .*)

Si mambo madogo haya.
Ni makubwa yenye kina kirefu.
Kuna karo za shule . . . wengine wanataka fomu za shule, wengine waitisha kodi ya nyumba, pesa za majengo na mengine chungu nzima.

(*Anasimama, anainua mikono na kusema kwa unyenyekevu*)

Ewe pesa ni wewe ndiwe tumaini langu!
Kama imani yangu ni ya kweli basi tenda kazi yako.

(*Kutoka nje mlango wagongwa na sauti yasikika*)

Hodi! Hodi! Hodi nyumbani!

(*Mlango wagongwa tena. Toto anatazama tu*)

**Majira haya kila mtu anataka kukuona hata kama ni usiku wa manane.**
**Hujui adui wala rafiki yako ni nani.**

(*Mlango wagongwa tena. Anaelekea mlangoni*)

**Wewe kama mwehu lazima usikilize na kuchekea kila mtu kwa ajili ya kutaka kura zao.**

(*Anafungua mlango na kushangaa*)

**Wanishangaza Fani mke wangu.**
**Watokapi saa hizi, giza lote hilo?**
**Ujue hapa ni mjini siyo kule kijijini kuliko shwari.**

(*Anampokea Fani kisanduku alichobeba*)

FANI: **Nimekushangaza na kukukatizia mawazo yako.**
**Samahani mume wangu.**

(*Anaangalia pote sebuleni*)

**Sherehe ilifana?**
**Uliandaa karamu ya mwaka si haba.**

TOTO: **Siyo karamu, watendaji wa yote uyaonayo ni** *'youth wingers'* **tu.**
**Wanyonyaji wa aina hii hawaepukiki wakati huu, bora tu uwe umeteuliwa kama mgombea uchaguzi.**
**Hiyo ni naso ya kutosha.**
**Utafanyaje kiumbe?**
**Hakuna njia ila kuwaridhisha nao.**

(*Toto anamwelekeza Fani kitini bali Fani habanduki. Kwa hali ya kupotelewa na la kusema . . .*)

**Nakukaribisha ukae mama watoto.**

Nyumba hii haina mwenyewe isipokuwa wewe Fani.

(*Kimya*)

Wazee na watoto nyumbani hawajambo?

FANI: Naam, jambo wanalo.
Na habari zilizonileta kwako sizo fupi, ni ndefu kiasi cha kunifanya nitipwirike mzima mzima pasi kuogopa giza mpaka hapa.

TOTO: Kufika kwako usiku siyo shida kwani humu ni mwako.

(*Fani hasemi bali anamkazia macho tu. Toto ana-anza kuingiwa na fedheha*)

Ee . . . Mmm . . . ni hivi.
Yapata saa sita za usiku, sina shaka . . .

(*Anakohoa kwa muda*)

Nasema sina shaka safari yako imekuchokesha.

FANI: (*Anakaa katika sofa dogo*)

Toto yote usemayo hayana msingi.
Ikiwa upo basi kwani kusitasita, kigugumizi chako kimeanza leo?

TOTO: Mzaha tuuache kando.
Unionavyo nami nimechoka na mawazo yangu yote ni kujipumzisha kitandani.

FANI: Kwanza utaniruhusu niseme yaliyonileta?

TOTO: La, mama watoto! Usiku ni mwingi.
Nakusihi tuyaongee kesho kwani fikra sina.

FANI: Jaribu kuzirudisha fikra zako.
Sikufanya safari ya bure kuja eti tuongee kesho.
Kesho saa ngapi? Nataka tuyamalize ili alfajiri nijirudie nyumbani.

TOTO: Fani natuyaache hayo.
Kujibizana huku ni mambo ya kitoto.

FANI: Ooo! Kila nitamkalo ni la kitoto.

TOTO: Sikusema hivyo kwa nia mbaya.

(*Kituo*)

Fani na tuwaze kama watu wazima wanaofahamu maisha na harakati zake.

FANI: Kama yapi tena? Endelea nangojea.

TOTO: Kwa siku chache hizi moyo wangu umeghadhabika mno.
Chanzo cha ghadhabu inayonigandamiza ni wewe Fani.
Wala usinielewe sivyo ndivyo, sikulaumu hata kidogo.
Natamani sana mawazo yako na yangu yapatane, kwani wewe ndio mimi na mimi ndio wewe.
Nakuuliza kwa kituo, umebadili nia yako juu ya kugombea kwangu uchaguzi?
Kumbuka kwamba yote haya nayafanya kwa manufaa yetu sote wawili na watoto wetu.

FANI: Ulisemalo ni fumbo.
Maoni yangu nilikupatia tangu awali ulipotaja neno kampeni.
Hisia zangu wewe katu huzithamini na leo waniuliza swali hilo hilo, nijibu nini kipya?

TOTO: Sikiliza! Sisi wawili tunapokubaliana na kushiriki-

ana, tutanufaika pamoja na jamii yetu. Kumbuka kwamba yote haya nayafanya kwa manufaa yetu sote wawili.

FANI: Mmh. Haaa!
Kwa manufaa yetu sote wawili, wewe na nani?
Kila mwaka msemo ni huo huo, mwaka nenda, mwaka rudi.
Wewe mwenyewe fikiria, nyumbani hujajenga hata kibanda.
Tuendapo huko twadoeadoea nyumba za wenzetu.
Mwenyewe waishi mjini na mara naletewa hadithi hii, wengine wanasimulia mkasa ule, eee!
Bwana, wafikiria maisha hayo yatakuinua na kampeni yako?

(*Toto anamnyamazisha Fani kwa kumpungia mkono. Fani anagutuka na kunyamaza pwiki*)

TOTO: Unayoongea siyo niliyokuuliza.
Usijifanye mtu usiyeelewa. Tumeishi miaka mingi pamoja nawe.
Ni hali ya kuaibisha kukuona unasikiza na kufuata uvumi na sengenyo za watu.

FANI Uvumi ee, na sengenyo! Ni uvumi na sengenyo kweli hizo.

(*Kituo*)

Mume wangu tangu uanze kampeni chakula kimekuwa cha haba nyumbani.
Senti hazionekani na cheki zipelekwapo benki zadunda.
Karo za shule zimekuwa za mpatempate muhula huu.
Yaliyonileta hapa ni mambo mawili.

(*Kituo. Toto ameinamisha kichwa chake mikononi*)

Kwanza, sina hela za chakula. Nimekopa hadi wenye maduka hawataki kunikopesha tena.

TOTO: Mimi najua wanilaumu kwa hayo yote.

FANI: Pili, mtoto wako Missa amefukuzwa shule kwa ukosefu wa karo.

TOTO: Asante kwa maelezo yako, yamenizagaa moyoni.
Hisia za uzazi mimi pia nazijua.
Kesho au keshokutwa kila jambo litaongoka.

FANI: (*Anasimama kwa hasira*)

Kila jambo litaongoka!
Mwanamume ni mwanamume tu.
Hasikii la mkewe hata liwe la manufaa, eti kwa sababu limesemwa na mwanamke.

TOTO: Siyo hivyo mke wangu.

FANI: (*Kwa bezo na kinaya*)

Ni vipi mume wangu?
Wafurahisha marafiki zako hapa hali watoto wako wanapigana na maboga mashambani.
Au ulipoondoka pengine uliacha benki ambayo sikuitumia?

TOTO: Fani, hasira hasara.
Matumaini yangu ni kuwa utafanya bidii huko mashambani uendeleze kampeni na kuistawisha.

FANI: Sifahamu kwa nini unaziacha siasa zako zihitilafiane na mambo ya jamii yako.
Nimekueleza shida za watoto wala huzitii maanani.

TOTO: (*Mori unaanza kumpanda*)

Fani, tunza! Kuropoka hakufai.
Ningekuomba unielewe na ujaribu kusaidia.
Ndoa yetu inahalisi uyasikize nisemayo na kama msaidizi wangu, unatarajiwa ufuate maagizo na kufanya uambiwavyo.

FANI: Kama kweli wayafuata maagizo ya ndoa ungeyasikiza mawaidha yangu.

(*Anasimama na kutembea*)

Kama tu kitu kimoja, hatungekuwa na upungufu wa chakula nyumbani.
Majira yaliyopita nilikusaidia nawe ukafurahi. Je, mimi na wanangu tulipata nini?
Mimi ni mkeo wala siye karani wako.

TOTO: (*Hasira yampanda. Anamsogelea Fani ambaye anasonga kando*)

Mwanamke we! Heshima kitu cha bure.
Usijaribu kuchokoza nyuki.
Unaonekana umezisahau njia za kuongea na wakubwa wako.
Laiti wangekufunza adabu njema!
Elewa mimi ndiye bwana na wewe daima utakuwa wa kufuata maagizo unayopewa.
Upotofu huo wako wa heshima . . .

FANI: (*Mori unampanda na anasema kwa sauti ya juu*)

Heshima ni kama ipi? Hebu fafanua.
Kijijini hakuna anayelithamini jina lako, ni pesa zako tu ndiyo kinga yako.
Niambie, mimi peke yangu nitafaa kwa kampeni?

TOTO: (*Hasira imepungua, anasema kwa upole*)

Tulizana Fani mke wangu, wala huko peke yako.
Tuko wengi na marafiki mjini watatusaidia. *Youth wingers'* nao wafanya kazi kila mahali.
Tafadhali tushirikiane . . .

FANI: Tushirikiane huku watoto wanakufa na njaa?
Nguo za watoto zenyewe ni matambara.
Huna wasaa wa kutafaraji na wanao au kutarazaki.
Pesa zote zaisha na ubahaluli.

TOTO: *(Hasira zimempanda anamfokea Fani)*

Umemea mbawa, siyo?
Mwanamke nakuuliza umefika kiwango hiki?
Usijifanye mwehu, unataka kunitusi . . .

FANI: Hasha! Sikukutusi mimi.
Lakini nakupa moja, vema ukumbuke kwamba hawa watoto sikuwazaa peke yangu.

*(Anaingia chumba cha kulala. Toto baada ya muda anarudi kitini na kutazama makaratasi yake. Kimya. Anakaa kitini na kusema kwa upole)*

TOTO: Hakuna haja ya ugomvi.
Mori wako utakapopoa tutaongea.

*(Katika hali hii ya fikira pazia yafungika taratibu)*

## *Onyesho la Tatu*

***Mchana. Mahali ni uwanjani. Upande wa kushoto kibanda chaonekana kwa mbali. Safu ya viti imewekwa karibu na mti mkubwa. Hapo patakaa wageni mashuhuri. Sauti za mazungumzo zasikika nyuma ya pazia. Pazia ifungukapo watu waliokusanyika wanaendelea na mazungumzo.***

MZEE I: **Lo! Muungwana halisi Mkuu wa Wilaya.**
**Bali matendo wapi?**
**Yasemwayo ni kweli kwamba mwerevu asili hajinyoi.**

WOTE: **Vipi tena?**

MZEE I: **Kila anapoita mkutano inakuwa, 'tukuze uchumi wetu na tuepukane na magendo'. Yeye mwenyewe anayaepuka?**

WOTE: **Swali gumu hilo.**

BIMOSE: **Ni kama manabii wa uongo wasemao, 'Fanya tukuambialo bali usitende tutendalo.'**

**(*Vicheko na vigelegele*)**

BIMISI: **Kumpakapaka mtoto uji mdomoni maksudi uule wewe.**
**Ni makubwa hayo.**

**(*Vicheko tena kwa muda*)**

BIZAWADI: **Watu wilayani wanafahamu matendo yake.**
**Ni mtu mkarimu wa kutosha.**
**Muendee mkahawani na matakwa yako yatatekelezwa.**

BEKONE: **Ndugu zangu, kila amuendeaye hutimiziwa haja zake?**

BICHOME: **Mchezo wa bahati nasibu huo.**
**Leo unapora na kesho unaporwa.**
**Yalazimu mfuko wako kutoboka.**
**Haya yote nilikutana nayo nilipokuwa namtafutia mwanangu shule.**

MZEE II: **Nami pia yamenisibu. Mfuko wako unaweza kutoboka bure ndugu yangu tena ukaondokea patupu.**
**Patupu halisi nawaambia, uige aliyebanwa na wahuni jangwani.**

WOTE: **Lahaula!**

BICHOME: **Hamyafahamu mambo haya?**
**Mna bahati kama msiba huo haujawafikia.**
**Mimi sisimuliwi kamwe.**

BEKONE: **Tutafahamishwa na nani nasi kusoma magazeti ni kwa shida?**
**Redio hatukujaliwa nayo.**
**Tuamkapo asubuhi tunakazia macho shambani, kupatiliza riziki ya mwili.**
**Hayo mambo mnayotamka nitayaelewaje?**

MZEE II: **Aliyelala usimuamshe.**
**Lakini leo nitakuamsha.**
**Watu kama nyinyi ndio mnaopata shida wakati wa migogoro nchini.**
**Mashifta wamechacha nanyi ndio mwanzo hamfahamu wala kusikia nung'unu hadi mzolewezolewe penu vitandani ndipo fahamu ziwarudie.**

**( *Vicheko na vifijo* )**

BIFAIDA: Naomba mtueleze enyi wakuu wa lokesheni zetu.
Zile pesa zilizochangiwa shule ya upili ya harambee zilijengewa wapi?
Mimi nilitoa mchango wangu kiasi cha kutosha, isipokuwa kila nipitapo karibu na ile shule, naona mfano wa magofu tu.
Tuambieni, maana ya magofu yale hasa ni nini?

BICHOME: Hapo mwenzangu umenigusia.
Sisi wanawake mara ngapi tumeshinda mchana kutwa shuleni tukipiga makuti ya kuezekea, lakini wapi?
Jua na mvua bado viko ndani ya madarasa.
Mwisho twajiuliza, tutajiendeleza vipi?

MZEE II: Natumpatie nafasi Mzee I, atusimulie visa hivi.
Kikapu kikizungushwa naye ni mmoja wao wanaohimiza utoaji mnono.

MZEE I: (*Anasimama na kujibinuabinua*)
Mnaponiona nilivyo, hii hali yangu yaonyesha kuwa nimezila pesa zenu?

BIMOSE: Toboa mzee, hilo ni jasho letu.

WOTE: Endelea . . . tutobolee.

MZEE I: Hapana la kutoboa.
Ninayofahamu mimi ndiyo mnayofahamu nyinyi.
Narudia hakuna la kutoboa.

WOTE: Uzushi huo, mzee wa lalo.
Tufichulie.

MZEE I: Magendo na hongo ni bidhaa zilizoshuka bei siku hizi.
Nitawaingilia watu kama nyinyi hapa kijijini nifaidike nini?

Mimi binafsi niko hohehahe, nalia ngowa nami nilipo.
Kuliwa kama kuko ni kwangu pia.

(*Mkuu wa Wilaya, chifu na askari wawili wanawasili na kuchukua nafasi zao*)

NG'OE: Jaribuni kutulia wenzangu.
Nyamazeni hukooo . . . wananchi . . .
natusikizane . . . nyamazeni . . .
huko kando tafadhali nyamazeni . . .

(*Kelele zapungua. Kimya*)

Nifuraha yangu leo kuchukua nafasi ya kumjulisheni kwenu Mkuu wa Wilaya yetu Mheshimiwa Bwana Kingo.

(*Kingo anasimama kidogo na kurudi kitini. Watu wanapiga makofi ya makaribisho*)

Mheshimiwa Bwana Kingo wewe unayetuongoza kwa dhati, mabibi na mabwana mliohudhuria.
Sina mengi ya kusema bali machache ya utangulizi.
Mkutano huu wa dharura umetukutanisha ili kuitikia wito wako Bwana Kingo.
Sote tuko hapa kuonyesha umoja wetu kwa nchi yetu.
Tunaonyesha imani yetu kwa serikali.

(*Kituo*)

Sitaendelea zaidi, nitachukua nafasi hii nimkaribishe mgeni wetu mashuhuri alasiri hii ya leo.
Bwana Kingo wakaribishwa.

(*Makofi ya makaribisho yapigwa*)

KINGO: Asanteni wananchi na raia wenzangu.
Bwana chifu, mabibi na mabwana na kila aliyehudhuria.
Niko mbele yenu kuwaletea ujumbe kutoka kwa Mheshimiwa mtukufu kiongozi wetu.

(*Kituo*)

Yasikieni mawaidha ya busara ya kiongozi wetu.
Kila raia azingatie na kufikiria sana anapopiga kura.
Yatulazimu tuchague kiongozi atakayetuwakilisha kwa njia ya manufaa.
Msishawishike na kudanganywa na mabwanyenye, kwa kulishwa bure mahotelini au kupewa pombe ya bure vilabuni.

(*Makofi na shangwe*)

Uchunguzeni na kuuchuja ukarimu huo.
Ni wangapi wanaotimiza ahadi zao?

WOTE: Ni wachache.

KINGO: Yule ambaye hatumii masikio yake kwa kusikizia, bali yaliwekwa kama vipepeo na aazime ya mwenzake!

(*Makofi na vicheko*)

Mwanasiasa akiwapa pesa ili mumpigie kura, kuleni pesa zake.

(*Makofi na vifijo*)

Walakini . . . walakini . . .
Kama mtu huyo hana busara katu msimpigie kura.
Jueni hili, pesa zitumikazo kwa mipango ya maendeleo wanapokuwa bungeni ni za serikali.

Pesa za serikali ndizo zijengazo shule, mifereji, mabarabara, mabomba ya maji na kadhalika.

( *Watu wanaangaliana na kushangaa. Kingo anajizatiti na kuendelea* )

Chagueni muungwana mwenye utu, mja mjaaliwa hekima, sio wale ambao baada ya uchaguzi hawarudi katika sehemu zao hadi majira mengine ya kampeni yawadiapo.

( *Kituo* )

Natuilinde nchi yetu kwa dhati!

WOTE: Umoja! Upendo! Amani!

KINGO: Ulaghai wapi?

WOTE: Ulaghai nje!

KINGO: Uchaguzi na busara!

WOTE: Busara na utu!

KINGO: Utu!

WOTE: Utu! Busara! Upendo!

( *Makofi na shangwe. Kingo anarudi kitini pake* )

NG'OE: Tunakushukuru Bwana Kingo kwa kuja kutuzibua masikio na kutung'aza macho.
Mkuu wa Wilaya amesema mambo ya kweli.
Au ni nani anayeweza kuyakanusha?

WOTE: Hakuna!

NG'OE: Ni wajibu wetu sisi sote kuchukua jukumu la kuyatekeleza.
Sina mengi ya kuongeza. Kwa niaba ya raia wen-

zangu natoa shukurani kwa maelezo yako maelekevu Bwana Kingo.

Mkutano umekwisha.

(*Mkuu wa Wilaya anaondoka, anafuatwa na Ng'oe halafu askari wawili. Ndipo raia wanaondoka wakiongea kati yao. Raia wanapitia kila mlango uliopo jukwaani. Kati yao wachache wanachukua viti kadri waondokavyo. Jukwaa labakishwa tupu. Kimya. Gunda na Punja wanawasili kila mmoja akiwa amebeba mzigo mzito. Wanatembea kwa uchovu. Kabla ya kufika katikati ya jukwaa wanatua mizigo yao chini ya mti. Wote wanahema. Gunda anakaa chini. Punja anaendelea kusimama*)

GUNDA: Mkutano ule uliuonaje?
Mwaka huu wengi wataliwa bure.

PUNJA: Ni kawaida. Hujasikia kwamba mtaka cha mvunguni sharti ainame?
Kuliwa kwao ndiko kuinama.

GUNDA: Pengine mimi na umaskini wangu naelekea kuwa kiongozi mwema.
Walakini kwa ukosefu wa mali hakuna atakayeniangalia na kunisikiliza.
Ukosefu wa pesa ndio unaofanya vijana wengi wasiweze kusimamia ubunge ama ukansela.

PUNJA: Kweli bwana na huo ni uharabifu wa siasa.
Mungwana hawezi kusikizwa anayosema kama hana mali.

GUNDA: Hakuna mtu anayetaka maneno matupu, hayashibishi ndugu.

PUNJA: Pesa ni mtego, palipo na pesa ndipo pajaapo watu.

GUNDA: **Shida ni kuwa hata wale akina yahe wengine hufuata mlo ulipo.**

( *Wanacheka. Punja anamjongelea Gunda* )

PUNJA: **Ala! Hebu nipe tano.**

( ***Wanagonga viganja kwa sauti na kuendelea kucheka*** )

GUNDA: **Punja mwenzangu, wajisikia kama mimi nijisikiavyo?**

**Lo! Punda ana heri. Nimechoka na kubeba mizigo naona ni utumwa.**

PUNJA: **Ulikuwa na kazi ngapi kwani leo kwa ufupi?**

GUN DA: **Namna gani?**

**Kwani hatukuwa na wewe mchana kutwa?**

**Tumeambatana kila mahali kama kuku na vifaranga vyake.**

PUNJA: **Haki usemayo bali kazi tulizozifanya mimi sikuzihesabu.**

( *Anakaa chini pia* )

GUNDA: **Wee, kijana jifunze heshima.**

**Mimi ndimi muwekaji takwimu ya kazi zifanyikazo, enh?**

**Hebu sikiliza basi.**

( *Kituo* )

**La kwanza kulifanya tulipoamka, tuliangaza macho dunia.**

**Pili, tulikwenda mkutanoni.**

**Tatu . . .**

( *Punja anaangalia kando tuli kama asiyesikia* )

**Punja . . .**

(*Kimya*)

Wee Punja . . . wasikiliza nikwambiayo au wanifanya mwehu?

Enh! Umeyataka wewe na sasa wanipuuza.

Punja . . . nakuita mwenzio.

(*Punja anageuka na kumtazama kimya*)

Naendelea na hesabu.

Tatu, mkutano ulipoisha tulikimbia madukani kukutana na Toto.

Nne, sisi na Toto tulinunua bidhaa kadha wa kadha tunazozibeba sasa.

Tano . . . wee Punja wayaelewa haya nisemayo?

Usiniangalie kama ambaye hujaniona tena . . . kama bubu.

(*Kituo*)

Haya, tano, tulipanda gari la abiria na sasa tunapiga mguu kuelekea vitongojini.

(*Kimya*)

Je, kuna lolote nililoliacha nje ya hesabu?

(*Punja anasimama kimya na kujaribu kuinua mzigo wake, bali unamshinda. Anauacha na kutembeatembea. Gunda anamfuata na macho kwa mshangao*)

Punja, jaribu kujibu kwani ni wewe uliyenifanya niropoke hivyo.

(*Kimya*)

Punja, wanikasirisha sasa.

Nikisimama hutaniweza kamwe.

PUNJA: (*Anagutuka na kumtazama*)

Nilikuwa nafikiri kidogo.
Aisee! Mbona sijapata kuwaona wasaidizi wa Faida?
Hana hela za kumwagamwaga, enh?

GUNDA: Mipango yake ni ya kichinichini.
Hana nafasi ya kujitokeza kweupe.

PUNJA: Shida yao wote wawili, Toto na Faida, ni kuwa wanatoka lokesheni moja, hivyo watagawanya kura.
Mshindi atategemea mkono wake mwepesi, pamoja na kura kutoka lokesheni zingine.

(*Kituo*)

GUNDA: Tuyaache mambo hayo hayatuhusu.

(*Anasimama na kuupima mzigo wake*)

Heri twende zetu tulikonuia kufika.
Leo ni leo, asemaye kesho ni muongo.

(*Mama anaingia kwa upande wa kibandani na mzigo wake wa kuni kichwani. Anaubwaga chini. Gunda na Punja wanageuka kutazama upande ule. Mzee II anatokeza katika mlango wa kibanda. Mama na Mzee II wanawakazia macho Gunda na Punja*)

MZEE II: Umekuja na wageni kumbe na hukuwapokea, mbona wametua mizigo yao nje?

MAMA: Mshangao ni wangu pia.
Wageni hawa nimewakuta pale uwaonapo na mizigo yao.

GUNDA: (*Akiwasogelea*)

Enh . . . ee . . . hapa ndio . . . eee . . .
Sisi tu wafuasi wa Bwana Toto.
Mji huu ni wa ukoo wake?

MAMA: (*Anainua mikono kwa furaha*)

Oo! Mola ashukuriwe. Karibuni wanangu.
Tangu majuzi nawangojea.
Toto ndiye mwanangu hasa na hana kwao kwingine.

MZEE II: Toto alituarifu kwamba mtafika.
Kampeni huko nje yaendeleaje?
Hebu mama waletee viti hawa watoto wetu.
Sina shaka wamechoka.

PUNJA: La, Mama! Usijisumbue.
Kampeni kwa hakika yaendelea vizuri.

GUNDA: Inawezekana kupata watu majirani ili tuendeleze kazi yetu?
Mapumziko ni baadaye.

MAMA: Bila shaka tutawapata.
Mzee wangu, zunguka upande huo wa kijiji nami nitazunguka upande huu tuwaite waliopo karibu.

(*Wanaondoka haraka haraka. Gunda na Punja wanafungua mizigo yao na kujishughulisha na vilivyomo. Watu wanaanza kuingia kutoka pande zote. Wanafanya nusu mduara, Gunda na Punja wakiwa katikati*)

MZEE II: Wanangu, watu mliowataka wamefika.
Wengi wao hapa wanamfahamu Toto na wamefaidika na ukarimu wake.

MAMA: Endeleeni na kampeni yenu akina baba.

GUNDA: Tunafurahi kuwaona mnafuraha kulisikia jina la Toto.

Ni jina maarufu na linasifika kila mahali.

MAMA: **Wanawake hoyaaaaa!**

WANAWAKE: **Hoyaaaaa!**

*(Vigelegele)*

GUNDA: **Toto ametufanyia mengi tangu aingie bungeni.**
**Ameendeleza hali ya maisha huku mashambani na kuifanya nzuri.**
**Kuna kitu ambacho amewahi kuwanyima?**

*(Anaashiria mizigo yake. Punja ameshikilia fulana, vifuko vya sukari, sabuni na kadhalika. Vingine vimepangwa chini)*

**Tazameni jamani kampeni ya njaa siyo kampeni.**
**Bidhaa mzionazo ni zawadi zilizoletwa na Toto kuwasaidia wenye mahitaji.**
**Hivi vyote vinaonyesha ukarimu wa Toto.**

WOTE: **Heko Toto!**

MAMA: *(Akijitia katikati)*
**Wanawake hoyaaaaa!**

WANAWAKE: **Hoyaaaaa!**

MAMA: **Toto juu!**

WOTE: **Juu! Toto juu!**

PUNJA: **Toto juu na zawadi.**

WOTE: **Toto juu!**

PUNJA: **Kura zetu kwa nani?**

WOTE: **Kura zetu kwa Toto!**

*(Vigelegele na shangwe)*

GUNDA: **Karibieni mshuhudie jinsi Toto anavyowapenda watu wake.**

Njooni kila mtu . . . chukueni . . . shika.

(*Punja anatoa fulana nne zenye picha ya Toto, moja kwa mama, anayechezacheza nayo. Gunda anasaidia kutoa baadhi ya vifurushi kwa wengine. Furaha imemjaa kila mmoja*)

PUNJA: Kumbukeni daima kura kwa nani?

WOTE: (*Wakiinua vitu walivyopata mikononi mwao*)

Kura kwa Toto!

GUNDA: Toto mbunge mshupavu!

WOTE: Toto mbunge mshupavu!

PUNJA: Kampeni tupu . . .

WOTE: Haishibishi!

(*Watu wanaondoka wakiimba nyimbo za wasifu, wakicheza kufuatia mdundo wa nyimbo waziimbazo. Hatimaye waisha kutoka. Gunda na Punja wanarudisha bidhaa zao mabokisini polepole*)

PUNJA: Kazi leo imezidi, hakuna kupumzika.

GUNDA: Jitwike mzigo wako twende zetu.
Jambo linaloridhisha ni kuwa uzito wa mizigo umepungua.
Aaaaa!

(*Wanajibandika mizigo begani. Wanaondoka taratibu. Kabla hawajafika mbali Kijana I na Kijana II, wakiwa wanacheka kwa sauti, wanatokea nyuma yao. Gunda na Punja wanageuka*)

KIJANA I: Tamaa kweli yaua, waone.

GUNDA: Mnafanya nini hapa?
Nyinyi si ni wafuasi wa yule kabwela Mbaruku?
Mnafuata njia yetu kujipatia pombe ya bure?

KIJANA I: **Kuna mtu asiyependa cha bure?**

PUNJA: **Mwanasiasa wenu hatoboki?**
**Sikubali kupigania mlofa mwenzangu.**

**(*Gunda na Punja wanatua mizigo yao*)**

GUNDA: **Pigania mtu anayejimudu, mtu anayejigamba kwa pesa na magari.**
**Poleni kama kundi lenu ni la walofa.**

KIJANA II: **Pilipili usiyoila yakuwashia nini?**
**Pesa zitumikazo si zako, wewe na mimi hali moja.**
**Wewe wajivunia utajiri ambao si wako.**
**Uchaguzi umalizikapo hali yako itakuwaje?**

**(*Kijana I na Kijana II wanacheka. Gunda na Punja wanaingia hasira*)**

GUNDA: **Usilete falsafa zako.**
**Rudini mlikotoka au sivyo vita vitaanguka.**

KIJANA II: **Hatuna haja ya vita.**

PUNJA: **Basi safari ondokeni, ama kisanga tayari.**

GUNDA: **Na ukitapia karate, jaribu ujionee mbinu za vita kijana wee.**

KIJANA I: **Tuambieni, hizi ndizo siasa?**
**Ni Toto aliyewaamrisha kupigana mnapokutana na upinzani?**

PUNJA: **(*Anasogelea Kijana I*)**
**Eti mwasemaje?**

KIJANA I: **Mimi nasema kuwa Toto anawachokesha bure.**
**Utajiri wake sio wenu na wala hauonekani kama kitu.**
**Toto hapati kura hata akijitolea kuwalisha watu wa mtaa huu kwa mwezi mmoja.**
**Mtu ni utu, sio utajiri.**

KIJANA II: Vipofu nyie.
Mnafikiri magendo yenu yatawapatia kura?
Wengi wanafuata ule msemo wa 'kula kwa Toto na kura kwa Faida'.

GUNDA: (*Pamoja na Punja wanafukuzana na Kijana I na Kijana II jukwaani*)

Natuwafunze adabu hawa wakorofi wasiopata kuingia darasani.

(*Pana mapigano. Bekone na Mzee I wanaonekana wakichungulia bila kuonekana na wale wanaopigana. Baada ya muda firimbi yasikika ikipigwa na vishindo vya mabuti vyasikika vikikaribia. Bekone na Mzee I wanatokea wakiwa wamevaa makaputi na mabuti ya askari shingoni, firimbi zikiningi'nia. Wote wawili wameshika bakora. Vijana wanaposikia vishindo na kuwaona, wanaacha kupigana na kila mmoja anakimbia njia yake. Gunda na Punja wanakokota mizigo yao wanapokimbia. Bekone na Mzee I wanafukuzana nao hadi vijana wote wanatokomea*)

MZEE I: Oneni haya.
Huu ni ukumbi wa nyumba ya watu lakini hawajali hata kidogo.
Wamepafanya uwanja wa mapigano.

(*Bekone na Mzee I wanabakia wakitweta*)

BEKONE: Wajinga wasio na fikira.
Mawazo yenu ni kupigana tu, matokeo yake yatawafaidi nini?

MZEE I: Waoga hao, yamkini wanastahili kutishwa.
Walifikiri ni askari wanaokuja.
Wachimvi hao.

(*Wakati huu Bekone amesimama katikati ya jukwaa mwingi wa mawazo*)

BEKONE: Faida, siasa.
Faida mwanangu, siasa zitakuletea balaa.
Huu umaskini wetu, niseme nini?
Siwezi kumsaidia Faida kwa chochote ila kwa mdomo wangu.
Faida ni mtupu, kinga yake ni utu na ari.
Ubinadamu, ukweli.
Ewe haki, amueni!

(*Anazunguka kimya na kusimama mahali pengine akisema kwa hisia*)

Je, utajiri na umaskini, ni kipi chenye nguvu?
Ukweli utashindwa na utajiri?
Eee Faida mwanangu!

MZEE I: Mzee Bekone.
Usijitie sikitiko na wasiwasi mwingi.
Mimi binafsi nakuunga mkono, rome na kijiji chetu kitatusaidia katika shughuli zote.

BEKONE: Mawazo mengi yanipitia.
Siku hizi mtu·ni kile alichonacho.
Sisi mifuko yetu ilitoboka zamani haiweki kitu.
Ni nani atujuaye isipokuwa majirani hapa kijijini?

(*Anatembeatembea*)

Moyo wangu umeingia simanzi kubwa.
Masimango niyapatayo juu ya hali yetu siyafahamu tena.
Walakini Faida mwanangu ni radhi aendelee kujaribu.
Bahati haijulikani inapotua.

MZEE I: Sina zaidi ya kukuambia, wewe tuza moyo wako na ungoje majaliwa yatakavyoongoza mambo yote.

BEKONE: Rafiki, heri twende barazani.

(*Nyimbo na shangwe zasikika kwa mbali nyuma ya jukwaa*)

MZEE I: Naam, nasikia nyimbo huko.
Nauliza, Faida mwenyewe keshawasili?

BEKONE: Tuelekee. Nadhani keshafika kwa binamu wake.

MZEE I: Natuelekee basi.

(*Pazia yafungika polepole*)

## *Onyesho la Nne*

***Nyimbo zasikika waziwazi nyuma ya pazia. Pazia ifungukapo tunaona wachezaji katika tafrija zao jukwaani. Mahali ni pale pale pa awali. Pana viti vinne. Bekone na Mzee I wanaingia wakiwa wamevaa kikawaida. Mzee I amevaa tarbushi kichwani na mkononi ameshikilia mgwisho. Faida na Chileo wanaingia na kusalimiana na wazee, kisha wanajiunga na wachezaji. Kuna vigelegele vya makaribisho. Mzee I anauchezesha mwili wake pale alipo. Baada ya dakika chache kupita Mzee I anainua mgwisho wake na wachezaji wanatulia. Faida na Chileo wanarudi kukaa mahali pao.***

MZEE I: Sumilai!
WOTE: Hai!

MZEE I: Sumilai tena!

WOTE: Hai!

MZEE I: Kwa mara nyingine tena baada ya majuma kupita, tumepata fursa ya kukusanyika hapa masikani.
Wazee na vijana mliopo, leo tumekusanyika kwa madhumuni mengine wala si mahojiano juu ya matatizo na maendeleo yetu.
Leo tumefika hapa ili kumsikiliza mmoja kati ya wagombea uchaguzi.
(*Kituo*)
Tunafurahi kumpata mtoto wetu, tuliyemzaa halisi na kumlea sisi wenyewe.
Leo amejitokeza kugombea uchaguzi.
Kwa busara ya wazee, ni furaha au si furaha?

WOTE: Ni furaha!
(*Vigelegele*)

MZEE I: Mwanasiasa huyu anaitwa Faida Bekone Mbaruku.
Baba yake ni huyu Mzee Bekone anayeonekana hapa.
Ni mjukuu wa nane wa Mbaruku Begona.
Kitukuu cha aliyekuwa shujaa maarufu wa kijiji hiki, Begona Tembo.
(*Makofi. Bekone anasimama*)

BEKONE: Mengi ya kuwaambia sina ndugu zangu.
Mambo yaliyotangulizwa na mkuu wa kijiji ni ya kweli kabisa.
Najua kwamba Toto ambaye ni mpinzani wa Faida amejitayarisha kwa kila jambo.
Ameweka ahadi za kuwalipia watoto wa kijiji jirani pesa za majengo ya shule za msingi kwa nusu mwaka.

(*Kituo*)

Zaidi ya hayo Toto amewaajiri vijana wengi viwandani na katika wizara mbalimbali.

Amewasaidia wengi vile vile kwenda ng'ambo na mengine mengi.

(*Kituo*)

Huyu mnayemuona hapa . . . hayawezi hayo.
Bali yeye Faida ni jabali.
Ni mtu jasiri na mwenye ari.
Anaaminika.
Ataendelea kupigania hata mwisho.
Radhi zangu amezipata.

(*Anarudi kitini pake*)

MZEE I: Katika kijiji chetu yatulazimu tujiweke imara.
Tujitahidi tutangaze na wenzetu watatusaidia.
Faida ni mtu wa ahali, na magendo nayasituzibe macho.
Natujizindue kutokana na athari za hongo.
Je, tuko sote hapo?

WOTE: Endelea tuko sote.

MZEE I: Faida salimia wazee.

FAIDA: Mu hali gani wazee wangu?

WOTE: Hatujambo.

FAIDA: Mimi si mgeni kwenu.
Sisi sote tu watu wamoja.
Waambieni wa vigambo kwamba tu watu wamoja na makabila mengine katika siasa za kujenga na kuendeleza nchi yetu.
Nikisimama hapa napigania juhudi za wale wanaonyanyaswa, kudhulumiwa na kudhalilishwa na wenye navyo.

Nasimamia wale wenye kusahauliwa na wenye madaraka tuliowachagua mwanzoni, kama wawakilishi wetu.

Watu waliosahau jukumu lao muhimu wakifuata kwato zisizowafikisha wanaowawakilisha kwenye malisho mema.

Siasa zangu ni za manufaa kwa wote.

Mengi sina bali ukweli utajitokeza.

(*Anaketi. Makofi kote*)

MZEE I: Mzee Bekone ni mwana maendeleo.

Katika umaskini wake ana moyo mkunjufu.

Yamkini Faida atafuata matendo mema ya baba yake.

Kwa ajili hii na tuungane, tumfanyie kampeni hadi uchaguzi uishe.

Kuna maana ya kuchagua mja mpita njia na mwana wetu tunaye?

WOTE: La, sivyo!

MZEE I: Je, tutazubaishwa na wenye mali eti mtoto wetu ni maskini?

WOTE: Chako ni chako.

MZEE I: Vema, mkutano umefana au haukufana?

WOTE: Umefana.

MZEE I: Siku ya kura Faida juu!

WOTE: Faida juu!

MZEE I: Alama yetu ni jembe.

Jembe juu!

WOTE: Juu! Jembe juu!

MZEE I: Kura kwa Faida!

WOTE: Faida juu! Jembe juu!

FAIDA: Mumenitia nguvu mpya.

**Nitaendelea kupigania maslahi yetu hadi kushinda au kushindwa.**

WOTE: **Hoyeee!**
**Faida juu! Jembe juu!**
***(Ngoma zaanza kuchezwa. Mzee I, Bekone, Faida na Chileo wajiunga na wachezaji. Pazia yafungwa)***

## *Onyesho la Tano*

***Pazia yafunguka. Ni jioni. Mahali ni pale pale. Nje ya kibanda meko yaonekana na chungu juu yake. Mama anatoka kibandani amevaa joho kuukuu na kujifunika kanga. Anakaa karibu na meko na kukoroga ndani ya chungu.***

MAMA: **Sijapata kuona jioni baridi kama hii.**
**(*Kimya*)**
**Yarabi mwanangu Toto! Sijui mipango yake yaendeleaje mjini.**
**Huku mashambani mambo yaonyesha mazuri.**
**Watu wanasherehekea jina lake kweli kweli.**
**Pesa hazina mchezo, nazo zile alizozitumia si haba.**
**Ni nani mwingine aliyefanya yafanywayo na Toto?**
**Mungu atusikize kilio chetu kwani asipobahatika tena mwaka huu, tutawekwa juani.**
***(Sauti yamkatiza fikira zake. Bizawadi anawasili na mtungi wake akielekea kisimani)***

BIZAWADI: Mapema haya wapika nini mwenzangu?

MAMA: Nashukuru umetokea, chungu changu kimekuwa tayari nitakiopoa tuelekee kisimani.

BIZAWADI: Dada marupurupu ya kampeni ya mwanao yapo?
Tugawie nasi tusherehekee.

(*Maneno haya ayasema kwa mzaha huku anachungulia chunguni*)

MAMA: Mmh, mwenzangu.

(*Anaopoa chungu*)

Nimemeza machungu yote.
Toto rai anayo.
Miaka iliyopita alisaidiwa na watu wa ukoo wetu.
Mwaka huu hayajulikani yatakayotokea.
Sina wasiwasi na watu wengi ila wapo wachache wenye mwendo wa khaa.
Hawajulikani kwenda huku wala kule.

BIZAWADI: Eti dada wasemaje?

MAMA: Wanasema eti enzi yake hakuwasaidia hirimu waliomaliza masomo yao kupata kazi.

BIZAWADI: Hayo tu? Wanalo jingine.
Uzushi mtupu huo.
Kwani Toto ndiye mwenye viwanda na magodauni yote ili aajiri kazi kila mtu atukiaye?

MAMA: Nisaidie mwenzangu sielewi.

BIZAWADI: Watu lazima watambue kuwa Toto ana jiha na ni mkarimu.
Yamkini wengi watavutiwa naye.

MAMA: Wanasema Toto haishi huku mashambani.
Si kosa lake.
Elimu siku hizi ndiyo hiyo.

Usome katika shule za mabweni juu juu hadi kuhitimu na kupata kazi mjini.
Mkua njia kama huyo, huwa kwao hakumweki tena.

BIZAWADI: Usijitie kiwewe na sikitiko.
Toto anajulikana kila kipande nakwambia.
Niingiapo jina ni lake.
Ni nani asiyepata kuona fulana alizotoa?

(*Mama anaonyesha uso wa tabasamu*)

MAMA: Je, huo ni ukweli dada?

BIZAWADI: Ukweli mtupu, tena basi . . .

MAMA: Ehee!

BIZAWADI: Toto ameelimika na anafahamu mbinu atakazofanya katika kampeni yake.
Pamoja na hayo pesa zake zitamuokoa.
Hizo pesa zitawanasa waliomo na wasiokuwamo.

(*Wote wanacheka*)

Toto daima juu!

MAMA: Toto juu zaidi!

(*Kicheko chaendelea, mama anachukua mtungi wake*)

Umenitia moyo wa imani mwenzangu.

BIZAWADI: Hewala, tuwe njiani kisimani.

MAMA: Tuko sote.

(*Wanatoka. Muda wapita. Faida na Chileo na Mbega waingia. Kila mmoja wao amebeba kifurushi chake mgongoni. Wanaonyesha kuchoka Wanabisha kibandani, hakuna mtu. Chileo na Mbega wanajitafutia mahali pa kukaa. Faida aliyebaki amesimama anaongea na hisia nyingi*)

FAIDA: Ewe Mungu upendaye kila kiumbe ulichokiumba.
Dhiki gani hii inikutayo maishani?
Dhiki ya kuchekwa nami naangalia, kudhihakiwa kwa umaskini wangu.

(*Kimya anatembeatembea*)

Watoto wangu . . . mke wangu . . .
wako hali gani?
Janga hili nililojitafutia . . .

(*Kituo*)

Ewe, Subuhana.
Nijaze nguvu za kuimaliza safari hii.

(*Kimya akitafakari. Baada ya muda anasema kwa ujasiri*)

Ujinga! Ujuha!
Ni ujinga mtupu kujihurumia wakati kama huu.
Nitapiga moyo konde kwani nitokako ni mbali.
Mwili wangu usikimwe . . .
usichoke mwili wangu . . .
Vumilia karibuni utapumzika.

MBEGA: (*Kutoka pale alipokaa*)

Tusiwe na tashwishi.
Wakati wa mavuno umefika.
Tusichoke kunoa visu vyetu na kusuka makapu ya kubebea nafaka.
Wako wachache wanaoshikilia msimamo wetu na tukumbuke kwamba marafiki mjini watatusaidia.

CHILEO: Uko walakini na msaada huo.

MBEGA: Walakini huo nauona, bali tusisahau kuwa tunataka kuwaonyesha watu wetu kwamba mjumbe mwema siye mwenye nacho pekee.

CHILEO: (*Asimama na kupiga mguu*)

Tabia hii inaturudisha nyuma sana.
Wakati umefika wa wazalendo kuchuja ulaghai na ukweli.
Wakati huu sasa ni wa kuchagua mwakilishi wa roho safi bila kirohoroho moyoni.
Hii itawalazimu wazalendo wote waungane na kuondoa kileo cha pesa na hongo akilini mwao.

(*Mama na Bizawadi wanarudi na mitungi yao kichwani bila kuonekana na waliopo. Bizawadi anakwenda baada ya kusita na kumkonyezea mama. Mama anatua mtungi wake na kuwaendea*)

FAIDA: Asanteni wenzangu.
Nia zenu zimenitia ujasiri tele moyoni.

MAMA: (*Anaposema anamshitua Faida na wenzake. Chileo anasimama*)

Karibuni wageni.
Ni nini kilichowaleta kwangu masaa haya ya jioni?

FAIDA: Habari yako, Mama.

MAMA: Njema, hofu nanyi.
Mgeni wangu ni nani?

FAIDA: Mmoja wao wagombea uchaguzi, siasa zangu hasa . . .

MAMA: Ni wewe uliyeambiwa wafanya kampeni mikono mitupu?
Maisha ya leo ni nipe nikupe.
Kura bila kula itawezekanaje?

FAIDA: Utu, Mama, na hekima.

MAMA: Utu hauliwi baba wala kuvaliwa.
Hujui kwamba kampeni tupu si kampeni?
Hebu samahani . . .

(*Anaingia ndani ya kibanda na kutoka na fulana yenye picha ya Toto mkononi*)

Waona?
Wenzako wametoa nguo za ukumbusho.
Wewe umetoa nini?
Usiwe mgumu na pesa.
Furahisha watu wakupigie kura.

FAIDA: Tazama . . .

MAMA: Nimejiruhusu kuongea nawe vya kutosha.
Wengine hawangekujali.
Sisi hapa ni watu wa Toto juu!
Wengine wote chini.

FAIDA: Niwie radhi mama . . .

MAMA: Yarabi Mola wangu!
Una mengi ya kusema hali kazi yangu yasangaa.
Ewe bwana mdogo nanyi huko kwaherini.

(*Anaingia kibandani. Kimya*)

MBEGA: Wataamka lini watu hawa?
Ni wateule wangapi wanaochaguliwa wawakilishi na baadaye wanatusahau?

(*Kwa watazamaji*)

Zingatieni wenzangu.
Ni ahadi ngapi ambazo wajumbe wenu wamezitekeleza tangu waingie mtamboni?

(*Kimya*)

Je, hamtambui kwamba baada ya uchaguzi hamtaona wala kupata senti hata moja ya hao wanaowapa fulana leo?

CHILEO: Mja ni kiumbe cha kigeugeu.
Palipo na nia pana njia.
Nia ndizo zigeuzazo historia duniani.
Tusipofaulu mwaka huu, siku itafika ambapo watu watazinduka na kuchagua wajumbe wao pasipo hongo, kiinua mgongo au magendo yoyote.

FAIDA: Wakati huo magendo hayatathaminiwa katika uchaguzi wowote.
Twendeni mbele.

*(Wakiwa wanatoka pazia inafungika)*

# TENDO LA PILI

## *Onyesho la Kwanza*

*Mkutano wa hotuba za wagombea uchaguzi. Mpangilio ni kama ule wa onyesho la tatu kitendo cha kwanza bali hapana kibanda. Pazia inapofunguka raia waingia kutoka pande zote mbili za jukwaa. Mkuu wa Wilaya na wagombea uchaguzi wanawasili wakifuatwa na askari wawili na kukaa mahali pao. Mkuu wa Wilaya na askari wamevaa nguo rasmi.*

KINGO: Hamjambo raia wenzangu?

WOTE: Hatujambo.

KINGO: Nashukuru kwa kufika kwenu kwa wingi.
Bila kupoteza wakati natujitayarishe kuwasikiliza wanasiasa walio mbele yetu.
Yazingatieni sana yatakayosemwa pamoja na maonyo niliyowaletea kutoka kwa Mheshimiwa kiongozi wetu.

(*Kituo*)

Baada ya hotuba hizi kuisha natutumie kura zetu kwa njia bora.
Jueni kwamba mtakayemchagua awe mwema, muungwana au mkorofi na mpenda makuu, atakuwa mjumbe wenu hadi miaka yake kazini iishe.
Si mwaijua ni miaka mingapi?

WOTE: Sita.

KINGO: Sasa nitamwita Bwana Toto aliyekaa upande wangu wa kulia aje atuhutubie.

*(Toto anasimama. Amevaa suti na tai. Ameshikilia fimbo yake ya nakshi mkononi na kichwani amevaa kofia. Kitambara kilichokunjwa vizuri chaonekana kidogo katika mfuko wake wa koti. Anaposema ana uhakika na madaha. Anaposimama watu wanashangilia na alama yake ya samaki na picha zake zaonyeshwa juu)*

TOTO: Leo nimesimama mbele yenu kwa madhumuni ya kugombea kiti cha ubunge.
Mimi ni mtu wa vitendo sio maneno matupu.
Shangwe mlizonikaribishia zathibitisha kwamba mnamfahamu huyo atakayewawakilisha vema, kwa dhati na kidemokrasia.

*(Kuna shangwe na wengine wanaguna)*

Yuko mmoja atakayekanusha ati hapakufanyika maendeleo katika miaka hii sita iliyopita?
Haya ni mambo yanayotuhusu sote maishani.

*(Kimya)*

Bila shaka wako wengine walio na macho yasiyoona.

*(Vicheko kote)*

Lokesheni zetu zastahili mtetezi mwenye kupenda watu.
Hatutaki mpenda nafsi yake.
Haya yote yamejidhihirisha katika uwakilishi wangu.
Mlitaka shule ya upili, nayo imepatikana.

Zaidi ya hayo tumewahi kuanzisha elimu ya ngumbaru ili wazee wetu wapate nafasi ya kujitoa katika giza la kutojua kusoma na kuandika.

( *Vigelegele na makofi*)

Bila shaka wako chipukizi humu ndani ndani, wanaoharibu nia na fikra za raia wema, kwa siasa za uongo.
Hao msiwasikilize.
Msifuate wadanganyifu.
Hatutaki wale wajivishao ngozi za kondoo kumbe ndani ni mbwa mwitu.

( *Shangwe na vicheko kote*)

Kura zenu pigeni kwa samaki, ishara ya maarifa na maendeleo.
Ahadi zangu ni kuleta mwangaza na ujuzi.
Nitajenga zahanati na kuhimiza kuletwa kwa maji ya mfereji, barabara bora na taa za spaki, kuwe na ustaarabu.
Kuna maendeleo zaidi ya hayo?

(*Kituo*)

Nichagueni mimi na kila jambo litaongoka.
Msipoteze kura zenu kwa kumchagua mwenye njaa. Huyo ni hatari.

( *Vigelegele kote. Alama ya samaki na picha za Toto zaonyeshwa. Watu wachache wanaguna*)

Mwenye njaa atakapokuwa mjumbe atajisahau.
Atasahau umaskini wake na kujijengea dunia ya pekee.
Ishara nzuri samaki, ishara ya maendeleo.
Pigeni kura zenu kwa samaki.

WOTE: Samaki! Samaki!

(*Alama zaonyeshwa pamoja na picha zake. Vigelegele na shangwe. Toto anarudi pake kitini kwa maringo*)

KINGO: Jamani . . . natuendelee.
Tusichoke kuwa watulivu.
Bila kuchelewa nitampatia nafasi hii Bwana Faida atuhutubie.

(*Faida anasimama. Kuna shangwe kiasi na alama yake na picha zaonyeshwa. Amevaa shati ya kitenge. Anaposema anaonyesha fikira na hisia nyingi. Anasema taratibu na ushawishi. Katika hotuba yake anatumia mikono kuashiria mara kwa mara*)

FAIDA: Kina baba, kina mama, ndugu zangu.
Ni kawaida ya binadamu kucheka kengeza la mwenziwe na chongo yake yatoa machozi.
Donda lako lanuka na huku lake latoa mabuu.

(*Kituo*)

Mlinilea nyinyi na ndio sababu nataka kuwakilisha lokesheni zetu.
Nimezaliwa na kulelewa na kukua kati yenu.
Nisemapo hivyo naelewa nasema nini.

(*Kituo. Kuna mnong'ono wa watu*)

Jogoo la shamba haliwiki mjini.
Je, anayeishi mjini siku nenda siku rudi atawezaje kuwakilisha watu wa mashambani?

(*Baadhi ya watu wanasema: 'Hawezi!' Wengine wanasema: 'Uzushi huo!'*)

Tunataka kuleta maji mashambani mwetu, kujenga vituo vya afya na kuleta matingatinga ya mwakani na kupata mafunzo maelekevu juu ya ukuzaji bora wa nafaka.
Uzima na afya yetu vyatoka mashambani.
Ardhi hii na jasho letu ndio uhai wetu.

(*Wengi wanashangilia na kuonyesha picha za Faida. Baadhi yao wanaguna*)

Mahitaji haya yatatekelezwa tu kama yule anayewawakilisha kutokana na uchaguzi wenu anazifahamu shida zinazowakabili wakulima.
Je, mtu ni gari kila aendapo, chakula ni cha madukani, hashiki jembe wala kuchezea mchanga, huyo ataweza kukumbuka na kupigania taabu zisizomkera?

(*Kuna makofi na vifijo. Wengine wasema: 'Jipumzishe! Wajichokesha bure. Uongo . . . wasema uongo.' Faida anaendelea bila kufadhaika*)

Sina fulana za kuwapa, bali utu.
Utu wa kumtendea mwenzio kama vile utakavyo utendewe.

BIZAWADI: Utu?
Utu hauliwi ukashibisha babu.

(*Vicheko kote. Faida anaendelea*)

FAIDA: Tumechoshwa na wenye kufidia maisha yao bila kujali maendeleo ya jumuiya.
Tunahitaji mtetezi mwenye hekima.
Mtu anayewathamini anaowawakilisha na kuwaendeleza katika maisha yao.
Chagueni jembe.
Jembe ishara imara ya wenye nchi.

Ishara ya afya na amani.

( *Wachache wanaitikia: 'Jembe juu! Jembe ishara ya afya!'*)

Wito wangu ni kuendelea mbele wala si kurudi nyuma.
Alama yangu jembe ni alama ya juhudi.
Tumia kura yako kwa jembe!

(*Kote kuna shangwe. Faida anarudi mahali pake. Mkuu wa Wilaya anatoka akifuatiwa na askari wake. Kila kundi la wafuasi linamwendea mwanasiasa wao na kushangilia. Kundi la Toto linaimba wimbo wa kumsifu. Mara wimbo uanzapo kundi la Faida 'wanabana' katika hali yao ya shangwe. Kundi la Toto litowekapo tu, Bifaida anaanza vigelegele na wimbo. Wafuasi wote wazinduka na kuimba wasifu wakicheza huku wakiondoka jukwaani. Pazia*)

## *Onyesho la Pili*

*Siku ya kura. Saa tatu usiku. Pazia ifungukapo watu wamejilaza makundi makundi pande zote za jukwaa. Mahali ni katika ukumbi mkubwa. Wote waonyesha kuchoka. Baadhi yao wanaongea. Kundi moja lina redio na muziki wasikika kwa mbali.*

PUNJA: Yapata saa tatu na dakika za usiku.

Kama hawajui kuhesabu kwa nini hawaniiti nikawasaidia?

GUNDA: Sina shaka wale wanaohesabu wamechoka.
Licha ya hivyo, kura zenyewe zimechelewa kupelekwa.
Wewe waonaje, kura ziliendelea kupigwa kwenye kituo chetu kufikia saa moja na nusu za jioni.

KIJANA I: (*Anajiinua kiasi na kusema kwa sauti ya juu kutoka upande mwingine wa jukwaa*)
Nyamazeni nyinyi huko hamuoni wenzenu wamelala?
Kelele ni za kazi gani?

PUNJA: Kelele hizi haziko masikioni pako.
Na hapa si pako nyumbani, huna amri napo.

KIJANA II: (*Anainuka na kukaa*)
Mmeletwa hapa na kitu gani?
Aibu tupu mnazozingojea.
Mwafikiri Toto atapata kitu?
Mnajiharibia usingizi bure.

KIJANA I: Mmekwisha mfilisi kwa kuishambulia mali yake.
Ni kitu gani mnachokitafuta?

GUNDA: (*Kwa Punja*)
Wanyamazie wajinga wale.
Ukiteta na mjinga nawe utaitwa mjinga.
(*Kimya*)
Naieleweke kwamba dunia ya siku hizi haina nafasi ya wachochole.
Nanyi mwajua kundi lenu halikuhesabiwa popote.
Asiposhinda Toto ni nani tena anayestahili kuchukua nafasi hii?

(*Kijana I anasimama na kumsogelea Gunda*)

KIJANA I: Wewe na huyo shoga wako ndio mnaoleta zogo kila mahali.

PUNJA: Nambie tena sifahamu.
Kati yangu na wewe ni nani mkosa kabila?

CHILEO: (*Kutoka pale alipolala*)

Hebu nyote nyamazeni huko.

(*Gunda, Punja na Kijana I wageuka kumwangalia Chileo*)

PUNJA: Ni nani wewe unayetoa amri kama mzee Tipu Tipu msafirishaji watumwa?

(*Watu wanacheka kwa muda. Kimya kiregeapo . . .*)

Funga wako mdomo au utakuwa kibogoyo.

CHILEO: (*Anasimama polepole na kumfuata Punja alipo na kumshika shati*)

Haya nimekuja, wanitafuta nini?

PUNJA: Niache, umekuja nikufanye nini?

(*Chileo anamsimamisha Punja kwa kuvuta shati. Anampiga kofi na Punja analihepa. Vita vinaanguka kati ya wafuasi wa Toto na wa Faida. Waliolala wanaamka na kushangilia. 'Haya . . . ndiyo . . . Lo! Lo! Looo! Mpure . . . huyoo . . . naye . . . ' Chileo anajitoa na kusimama kando mapigano yanapokolea*)

CHILEO: Mfuata nyuki hula asali.
Nanyi leo mnaila na kuifaidi.

(*Firimbi zasikika zikilia. Mara askari wawili watokea na virungu vyao. Waliowaona askari mwanzo*

*wanakimbia. Wenye kupigana wanaendelea. Askari wanawavamia na kuwapiga. Watu watawanyika kila upande na kukimbia*)

ASKARI I: Hee! Simama!
Simameni msikimbie.

(*Anafukuzana na wanaokimbia*)

ASKARI II: (*Anashika Kijana II*)

Nyinyi ndio mnaotafutwa.
Nyinyi ndio mnaoharibu amani nchini.

KIJANA II: Siye mimi . . . mimi . . . si . . . sikupigana.
Haki . . . si . . . siyo . . . mimi.

ASKARI II: (*Anamkokota Gunda na kumleta karibu na Kijana II*)

Leo mtaona kwa nini ni vibaya kuwasumbua raia wema.

(*Askari wanawagonga na virungu vyao mara kwa mara*)

GUNDA: Siyo . . . siyo sisi bwana . . .

(*Anagongwa na rungu*)

ASKARI II: Semeni mara moja, kwani kukosa adabu hadharani?

(*Anagonga walioshikwa*)

KIJANA II: Nakwambia . . .

ASKARI I: Shiiiiiii! Kimya mtulie mateka.

(*Anawagonga tena*)

Ghasia tupu hizi bwana, twende zetu.

ASKARI II: Kwiki! Simameni!
Simameni sawia haraka nasema.
Kwiki machi . . .

Twende!
Inua miguu hapo ulipo . . . ndiyo.

ASKARI I: Kulia . . . kushoto . . .
kulia . . . kushoto . . .

(*Anawagonga*)

Haraka tembea.
kuliaaa . . . geuka!
Kulia . . . Kushoto.
Inua miguu, kushoto.
Kushotoooo . . . geuka!
Kushoto . . .
Kushoto . . .

ASKARI II: Mbele tembea!
kulia . . . kushoto . . .
kulia . . . kushoto . . .
kulia kushoto . . .

(*Wanatoka wote, Giza laingia. Giza. Taa zinapowashwa ni nyumbani mwa Toto. Fani na Mzee II wamekaa karibu na meza iliyo na redio juu yake. Ni saa nne na nusu za usiku. Mama anaingia*)

MAMA: Kazi hii ya kura yachokesha.
Kutoka saa moja asubuhi nilipowasili kufunga foleni, kurudi ni saa kumi na moja jioni.
Vituko navyo.

MZEE II: Zamani wakati wa kura watu walijichukulia viserema vyao na kujiendea makondeni.
Yaonyesha mwaka huu watu wameamka.
Wanajishughulisha na uchaguzi kikamilifu.
Hakuna anayetaka kuachwa nyuma.

FANI: Sawasawa na watu kuhesabiwa nchi nzima.
Hiyo pia ilikuwa sherehe ya pekee.
Wazee walihepa nakusema:

'Ni nani atakayehesabiwa kama mbuzi?'

(*Kimya*)

MZEE II: Njozi kubwa moyoni.
Matangazo ya matokeo bado?

(*Anafungua redio kwa sauti ya chini*)

MAMA: Tutulize hali tusikize matangazo.

(*Mzee II anaongeza sauti. Wimbo redioni wamalizika. Kimya. Matangazo yanasikika. '. . . Ni saa nne na nusu za usiku. Karibuni tutawaletea matokeo ya uchaguzi uliofanywa hivi leo. Kwa susa endeleeni kusikiliza kiburudisho cha muziki kutoka studio.' Nyimbo zasikika, Mzee II anapunguza sauti*)

FANI: Siwezi.
Siwezi kungoja zaidi.

(*Anashika kichwa na mikono yote miwili*)

Nasikia kisunzi.
Mambo nayaona yanaviringana.
Kila kitu hapa chaenda hobelahobela.

(*Mama na Mzee II wanasimama kwa hamaki*)

MZEE II: Yamekuwa ya kisunzi na mambo wayaona yanaviringika!

MAMA: (*Anamuendea Fani upesi*)

Una nini kiziyanda changu?
Ni kitu gani kikusumbuacho?
Janga gani hili litakalo kuniingilia wakati huu ambapo roho zetu zimekwisha kupaa?

MZEE II: Ewe Mola tuondolee mkosi huu.
Mola wetu turudishe . . .

FANI: (*Hatulii mahali pamoja*)

Sielewi . . . sielewi . . .
Hakika sifahamu tena.
Kwa nini wanachelewesha matokeo? Hii si kawaida mradi hao wanafanya hila fulani.

(*Kituo*)

Haya ndiyo mashaka yampatayo binadamu maishani.
Mashaka ambayo mapumuo yake ni mautini.
Nayo mauti humjia yaliyemtunukia.
Mmhhh! Aaaa!
Nikikumbuka tabu nilizopata na wanangu, napatwa na kiwewe.
Sijui itakuwaje Toto akishindwa.

MZEE II: Mawazo kama hayo hayahalisi.
Kuwa na moyo wa imani na tumuachie Maulana.
Letu ni kungoja na kungoja kwa matumaini.

MAMA: Hewala! Maulana ndiye mpaji na ndiye anayenyima.

FANI: (*Hadiriki sebuleni*)

Ni mawaidha maelekevu wazee.
Mawaidha yanayotuza moyo ulioghadhabika na wenye hofu.
Lakini wangu . . .
Moyo wangu mbona hautui?
Najaribu lakini siwezi.
Kusubiri katu nimeshindwa.

(*Kando*)

Ewe Mola tunayekutumaini!
Mola wangu nisaidie, nivushe katika chafuko hili.
Mbona moyo wangu watangatanga hivi?

(*Mzee II anaongeza sauti redio. Matangazo yasikika na wote wanasogea karibu na redio. 'Haya ndiyo matokeo kutoka Unga sehemu ya kati: Bwana Kopa amepata kura elfu tatu. Bwana Rocha amepata kura elfu mbili na mia tano. Bwana Jiko akapata kura elfu moja. Bwana Kopa amerudia kiti chake kwa kuwashinda washindani wake wapya.* (*Kimya*) *Hadi hapo tutakapopokea matokeo mengine, sikilizeni matangazo ya biashara na muziki. Mzee II anaizima redio*)

FANI: Tuliyoyasikia yanakata maini na kusokota matumbo.
Ghadhabu kuu sana.
Sijawahi kuhisi kama ninavyohisi sasa maishani mwangu.
Wakina Toto watatangazwa saa ngapi?

(*Kituo. Anarudia kutembeatembea*)

Hadi nitakaposikia habari hizo moyo wangu hautatua.

MAMA: Ndicho kilimwengu kwamba watu wawili washindanapo sharti mmoja ashindwe.
Fanya tumaini twakuambia Fani.
Natutayarishe mioyo yetu kwa kila jambo litakalokuja.

FANI: Kwa nini yatukie hivyo?
Nifahamisheni . . . nauliza kwa nini iwe ni Toto atakayeshindwa?
Kwa sababu ya njia zao za hila.
Kwa nini Faida amshinde Toto?

(*Anashika moyo kwa kusononeka*)

Oooo! Moyo wangu subiri.

Subiri moyo wangu, ulisubiri utakaloletewa na majaaliwa.

MAMA: (*Anamuendea Fani na kumtuliza*)

Fani msichana uliyezoea kuvumilia.
Utashindwa na kuvuna mpunga wako ulioupanda na kuupalilia kwekwe mwenyewe?
Mvumilivu hula mbivu Fani.
Nawe mpunga wako umeiva wala usiche kuuvuna.

(*Fani anaendelea kusononeka. Anaimba wimbo huku anatembeatembea*)

Najenga kwa wenzangu,
Na kwangu kwaporomoka.
Najenga kwa wenzangu,
Nakwangu kwaporomoka.
Nalia . . . wenzangu nalia . . .
mimi nalia . . . wenzangu nalia.

MAMA: (*Mama anampokeza Fani kuimba*)

Silie . . . silie . . .
Silie . . . silie . . .
ukilia waniliza.
Silie ukilia waniliza.

FANI: (*Analia hali akiimba*)

Kama afaye huzuka, ingezuka nyota yangu.
Singebaki kusumbuka, mimi na wazee wangu.
Mola wangu nikumbuke, ni dhaifu moyo wangu.
Nalia . . . wenzangu nalia.
Mimi nalia . . . wenzangu nalia.

MAMA: (*Anamfariji Fani*)

Silie . . . silie . . .
Silie . . . silie . . .

Ukilia waniliza.
Silie ukilia waniliza.

(*Wakati wote Mzee II alikuwa amelalia mikono yake juu ya meza. Sauti ya Mama ya kumuitikia Fani inamuamsha. Mzee II anaenda mwayo na kujinyoosha viungo*)

MZEE II: Lo! Usingizi hauna akili. Umeniiba mara hii? Hebu . . .

(*Anafungua redio. Matangazo yasikika. Fani anabaki alipo. Mama anasogea kwenye redio*)

'Habari kutoka nyanda za chini za Pwani zasema:
'Bwana Dzoga amepata kura elfu mbili na mia moja.
'Bwana Pogo amepata kura elfu moja mia mbili na hamsini.
'Bwana Geni amepata kura elfu moja na mia mbili.'

(*Kimya*)

'Bwana Dzoga ameshinda wenzake na kuwahi kuwa mbunge mpya, muwakilishi wa sehemu hiyo kwa mara ya kwanza.'

(*Kimya*)

'Habari kutoka Ligoli sehemu ya kaskazini zaeleza kuwa Bwana Leja amechaguliwa kwa kura elfu tatu na mia tano akifuatwa na Bwana Penga kwa kura elfu moja na mia sita. Wa tatu, Bwana Keli, alijipatia kura mia sita na wa nne, Bwana Boga, akapata kura mia tano tisini.'

(*Kimya. Muziki wasikika. Fani anaendelea kuzunguka. Mara muziki wakatizwa na matangazo yaanza*)

'Matangazo yametufikia hapa studio yasemayo . . .
Bwana Faida amepata kura elfu tatu na mia mbili.

Bwana Toto akapata kura elfu tatu mia moja na ishirini.'

(*Kimya. Hakuna asemaye wala atukukaye. Wameshikwa na butaa. Matangazo yaendelea redioni*)

'Ushindi unamwendea mwanasiasa mpya Bwana Faida, aliyemshinda mbunge wa hapo zamani Bwana . . .'

(*Redio yafungwa na Mzee II*)

MZEE II: Mola aturehemu!

MAMA: Aturehemu sote.

FANI: (*Hamaki imemuingia*)

Ooo wanangu nyie!
Wanangu tutafanyaje?

(*Anaelekea mlango wa chumbani na kuita kwa nguvu*)

Missa! Maki!
Njooni haraka. Maisha ya mashaka haya.

(*Watoto wanaingia wamevaa nguo za kulalia. Umri wao ni kama miaka nane na kumi. Wanafuta usingizi machoni. Wanamkimbilia mama yao. Fani anawakumbatia na kulia*)

Wanangu hamna bahati.
Maisha yenu daima yatakuwa duni.
Mwanisikia nisemayo?

(*Kituo*)

Hofu yangu . . . subira yote.
Je, haya yote ni kweli ama ni ndoto?

(*Anawasukuma watoto kando*)

Marehemu mama yangu njoo unisaidie.
Kwa nini uliniacha peke yangu?

(*Fani akimbia huku na huko. Anapiga magoti na kuinua mikono na kulia. Anatazama kwa makini na kuongea na mtu asiyeonekana*)

Eee, mama yangu mpenzi! Vile unavyoniona tafadhali sikia wito wangu.
Uliniacha . . . sina mtu wa kunipembeja.
Nisaidie mama mzigo umeniwia mzito.

(*Anainuka polepole bado analia*)

Watoto hawa nitawafanyaje?
Siku yalipokuwa yalikuwa sivyo, na sasa ambapo hayakuwa yatakuwaje?

(*Anajituliza na kusema kwa hasira*)

Ila Toto angesikiliza ya watu . . .
Ole wangu pesa zote . . . hofu yangu.
Ni kitu gani tena kilichobaki?
Ni lipi jingine tunalolitarajia?

(*Anashika kichwa kwa mikono yote miwili*)

Akili yangu tua . . . tua moyo . . . tufahamikiane.
Fahamu sini . . . kimbi . . . si . . . sinikimbieeee . . .

(*Anazirai na kuanguka. Watoto wanalia huku wakimsukasuka mama yao. Mama anaingia ndani upesi na kurudi na kitambaa kilicholoa maji na kumbandikia katika kipaji cha uso. Mzee II anampepea wakati wote. Fani anapata fahamu baada ya muda. Mzee II na Mama wanamsimamisha. Kimya. Toto anaonekana mlangoni kimya akiangalia yanayoendelea. Koti hana, amevaa kofia na kushikilia fimbo yake. Anaonyesha kufadhaika na anaposema anawagutusha wengine*)

TOTO: Naam, huu ndio mchezo wa siasa!
Ni mchezo. Mchezo wa bahati nasibu. Kupata, kukosa juu yako.
Unapofuata mlango wa mbele, wako wanaokuingilia na mlango wa nyuma.
Hao ni waharibifu wa siasa.

(*Ingawa anafedheha anajaribu kuonekana mtulivu. Anasogea ndani ya sebule kinyonge*)

Ole wangu!
Nisameheni, Fani, wanangu, mama na baba.
Sikutegemea yatakuwa hivi.

FANI: Ulitegemea yatakuwaje?
Angalia watoto wako wamekuwa wana wakiwa.
Nilikuambia . . . tulikuambia . . .

(*Analia*)

MZEE II: Kilichokwenda na maji hakipatikani.
Fani, mumeo ameona maajabu ya kutosha.
Hana haja ya . . .

FANI: Haja anayo ya kuelezwa zaidi.
Kwani angeliyasikiliza ya watu . . .
Kwa ajili hii . . .

MAMA: Usililie kisichokuwa chako.
Maji yamemwagika wala hayazoleki.

FANI: Kwa siku zijazo lazima aambiwe.

(*Kwa Toto, akimkaripia*)

Ewe mjuvi ujuaye kila jambo.
Ulijidai umbuji, kila ulilоambiwa lilikuwa uzushi.
Je, ujuvi wako leo umekufikisha wapi?

TOTO: (*Kwa sauti ya ukali*)

Nyamaza wee, mwanamke uliyekosa huruma!
Ni mimi niliyekuoa au ni wewe uliyeoa?
Maneno yako hayanijengi, ni heri yakae bila kutamkwa.

MZEE II: Ugomvi haufai wakati huu.
Sote tumetandwa na donda la moyo.
Kwa ajili hii. . .

TOTO: Basi mwambieni mwanamke huyo anyamaze mbele yangu.
Mbwembwe zake sitaki kuzisikia.

(*Kutoka nje sifa za Faida zasikika. Fani anaendelea kulia. Toto anawaangalia wote kwa hamaki. Ghafla anatoka nje. Pazia*)

## *Onyesho la Tatu*

***Pazia ifungukapo sifa za Faida zaendelea kusikika kwa mbali. Kikundi cha watu kinapita jukwaani wakizungumza kwa mnong'ono na kucheka. Wanapofika karibu na upande mwingine wa jukwaa, kikundi kingine kinajitokeza vile vile. Wakati huu Toto anaingilia mlango mwingine. Wote wanapomuona Toto wanamtazama kwa mshangao.***

TOTO: (*Hana kofia wala fimbo yake. Hali yake imedhoofu sana*)

Wako wapi hawa? Nauliza nyinyi?
Wako wapi hawa wasioadabu? Mmepagawa?
Wale waimbao na kucheza?

(*Waliopo wanaanza kuwa na hofu*)

Mimi Toto haiwezekani. Lazima warekebishe matokeo.
Sasa matokeo hayajarekebishwa, makelele ni ya nini?

(*Anakaribia kikundi cha watu*)

Nyinyi hamsikii? Nawauliza makelele ni ya nini hapa?
Nduli . . . wafitini nyie.
Mabubu yasiyojua lolote wafanyalo bali kunyonya pesa za watu bila kuwapigia kura.

(*Anasimama kwa fikira nyingi*)

Mikopo yangu yote, rasilmali niliyoweka rehani, mali niliyouza . . .
Bahati . . . majaaliwa gani haya?

(*Anaanza kupepesuka*)

Ndiyo nyinyi siyo? Semeni enyi watu duni . . . watu wa . . . wasaliti hao!
Nani kasema Toto ameshindwa? Viziwi mso . . . msooo . . . masikioooo. Tamkeni!
Semeni harrr . . . raka, haraakaaa . . .
Mimi Toto . . . Toto ndiye mjumbe wa . . .
Siye yule kihongwe M . . . Mbaaruuk.
Ushindi ni wa Bwana Toto. Aliyeshinda ni mimi Totooo . . .
Toto . . . ndi . . . ndiye mbunge waaa . . .

(*Toto anaanguka na kuzirai. Sauti za shangwe za wafuasi wa Faida zasikika nje ya jukwaa. Waliopo wanamuondoa Toto haraka. Vigelegele na shangwe zakaribia. Faida na wafuasi wake wanaingia. Faida amebebwa juu juu kati ya shangwe na nyimbo. Katikati ya jukwaa Faida anashukishwa na wote wanacheza kwa furaha. Baada ya muda Faida anaongea*)

FAIDA: Umoja!

WOTE: Umoja! Umoja!

FAIDA: Jembe wapi?

WOTE: Jembe juu!

MBEGA: Mlo kwa Toto kura kwa. . .

FAIDA: Faida!

(*Makofi na vifijo*)

BOSI: Pesa kwa Toto kura kwa . . .

WOTE: Faida!

CHILEO: Magendo na hongo wapi?

WOTE: Njeee!

(*Vigelegele na shangwe*)

FAIDA: Asanteni ndugu na marafiki.
Jinsi mlivyonichagua, nitatumia nguvu na uwezo wangu wote kuwawakilisha kwa dhati na haki.
Lengo letu ni kuendelea mbele wala si kurudi nyuma.

(*Shangwe kote*)

BOSI: Maajabu! Maajabu.
Maajabu bado yanatendeka.
Mtu kama Faida kuwahi nafasi ya ubunge?

MBEGA: Mwamko mpya wa kisiasa!

CHILEO: Ni wazi sasa, zindiko tulilozindikwa nalo, sasa limezinduka.

(*Watu wanashangilia: 'Faida juu! Faida Mbunge wetu.'*)

FAIDA: (*Anaonyesha hisia nyingi*)

Jamani, huzuni kuu hii.
Mwenzetu Toto sasa yuko chopi.
Akili zimemruka. Matendo na tabia zake zaonyesha udhaifu, kupotokwa na akili na uzorotefu wa fahamu.
Hasara kubwa hii.
Kama Toto angalitupilia mbali hongo!
Kama hangalishiriki magendo!
Sasa bado aanze maisha awali.

(*Kituo*)

Ukweli! Utu! Amueni!

(*Bifaida anaanzisha vigelegele. Nyimbo yafuata na Faida anainuliwa juu juu huku akiwapungia watu mikono kati ya shangwe. Wafuasi wanacheza huku wanatoka*)

**PAZIA**

Mchezo huu wa *Zinduko* unaonyesha jinsi kukua na kuimarika kifikra kunavyoweza kusaidia kuondoa mbegu mbaya katika jamii kama vile utumiaji wa hongo ili kuvutia wafuasi.

Mwandishi amefaulu kuonyesha 'mwamko mpya wa kisiasa' na umuhimu wa kuthamini 'ukweli' na 'utu'.

Bi. Sheila A. Ryanga ana ujuzi mwingi wa lugha ya Kiswahili na anafundisha katika Idara ya Lugha na Isimu, Chuo Kikuu cha Kenyatta.




OXFORD UNIVERSITY PRESS
East and Central Africa
ISBN 0 19 572614 6